## XVIII.

*Greate, alle sluwne jiette greater; ja, alder-greatste Stalcke!*

Ho iz 't muwlck? Ho kin 't komme? 'k Freje jiette reys, ho mey 't muwlck wezze, dat jon E. so hoasck belauwgjende, so loam uwt-wircket my to schrieuwen? My, earnje ick, dy dear ijn, ninter sluwne, slomjende nog somjende ('t mey wezze dat ick *t'oansjiettende* * in al to fortrietlijck) bin! Ick hab fen uwz oprjuechte frjuene J. BOGAERD forstien, dat jon E. my al oer in romme tijd schreauwn habbe schoene, in mijn Rijmlerije (dy 'k RINTJUS seynd hie) weerom stjoere soene: mar 't locket naet. Ick wittet wol dat mijn onkinst', on-æble on-witten-heyten in on-fortjiensten jon E. schrieuwen, ijn 't alderklienste, naet meritearje: mar lit it learre mijn oprjuechte, ruwne in inckele, âde FRIEZNE frjuenschips golhertigheyt proackrearje. Schrieuwe den, greate Stalcke, meytse in lijtse uwre uwt om to schrieuwen oon jon Edelheyts alderhertgruwnigste frjuene dy ijnne wijde wrâd iz: so schil jôn E. tanck behellje by dy great bewittenschipte DAVENTREUS, by uwz *Rector* HAJONIDES, by myn Alder-ljeafste, in by jon (ick kin 't naet oarz uwttje)

*Eyn*

G. JAPICX.

*Boalsert dizze segs-in-tweyntigste jenne Haey-moanne* CIↃ IↃCCLVI.

GREA-

* I. e. *importuwn.*

## XIX.

GREATE STALCKE!

De gelegentheyd fen oon mijn Yem to schrieuwen det my dizze mey stjoeren; ick hab jon E. missieuwe oon d' Heer MACDUEL ney *Nyldn*, (dear hy wennet) feynd. Ick feyn jon E. dit tytelbled mey in fersje dear uwt macke. Het koe ick oarz, dy naet az de tytel wit, az de tytel rijmmelje: de Joncker mey 't bruwckje to dy tjienst dy 't sijn E. wirddig achtjet, al wier 't om oon Uolkaen to offerjen. Groetgje mijn Nift de HEER mey her ljeaf-tålle. Op dy edele fersjes fen 't *to-hoarze-rijden* moat ick reyz by better somme op tinsje, de holle stiet my jinwirddig alle-heel naet ney rijmjen. Tanck hab for maester H. formeyts-mijlde rymlerye. DAVENTREUS blieuwt. Dit uwtte brân fen jon E.

G. JAPICX.

Boalsert *dizze tôlfde fenne Winter-moanne*, CIC IϽC LVI.

## XX.

GREATE STALCKE!

Om jon E. ninter stuwne to wegerjen (schien dat it nin keappenschip fen mijn jeld in jierren iz) het Y bejearje so it hier by giet, fen 't *Hijnzer-hoffenjen*, so goe so quæ az 't wirdde woe, for jon E. in for Jieffer JONGSTAL to gearre rijmmele. Kint jiemme yenige fornoeyinge jaen, dat sil fry folle meer wezze az ick fortjienje, in schil my greatelijcks forbijnne om to blieuwen, allijck ick my besijn to wezzen, in jon E. in her Edelheyts alder-gol-hertigste

*Tjienner*

GYSBERT JAPICX.

*Boalsert dizze njoegentjiende fenne Winter-moanne*, CIϽ IϽC LVI.

Ick

XXI.

*Ick hab mey greate forwond'ringe jon E^s. FIOOLE in ROOZE trog-noaze, in dat'er so folle fen petearre wirdde koe hab ick mey njue oonmiercke. Ick winschje dat 'et ljeaflijck wirckje socken fordgong habbe mogge, dat it ringen de ljeafhabbers ijnne hannen ljeu digje moacht. Ick sjoer it so gauw weer-om az muwlck iz, op dat sijn maester naet oon 't loayckjen recket in 't wirck aernze ijnne herne fen forjittenheyte. Ick for-wachtje mey ondilde de MAEY-BLOMME, my belauwe. blieuw ondertwisschè, allijck ick altijd blieuwe sil. Jon Ed. Herts-frjuene.*

In Tjienner

G. JAPICX.

Boalsert de xxv fenne Simmer-moanne, CIϽ IϽC LVIII.

S^r. GEALEMA befelt my jon E. fen sijnent wæge to groetgjen, oermits sijn E. 't schrieuwen mis-fallet: 't schoe him oongenamme wezze jon Besijk-letteren to sjean. It Tractaetjen fen *Libben in Stearren* sil ick by gelegene suwne weerom sjoere. Seyne my, mey de MAEY-BLOMME, mijn FRIESCHE PSALMEN, mey de onderrjuechtinge fen mijn FRIESCHE SPELLINGE. Ick sille reys oersjen, in den weer to jon E. reysgje litte, az to herre eyn wettelijcke besitter. Jiette reys ferre-wol.

oersjean

XXII.

GREATE STALCKE!

Alhowol mijn FRIESCHE tonge, allijck mijn ljea, trogge jierren lenn in forkomme wirt, so kin ick naet litte om jon Ed. ijn dy tealle hæglyk to taensjen for dat Boaschferssé fen jon eyn kinst-jieffer: az æck for de goune *Kretlinse* fen de *Rectore* GUTBERLETH, in de oongenamme rijmme fen SWEERDS; SWEERDS, siz ick, dear ferssen ick jearn lez.

Hôascke Frjuene, dat Y so frjuenlijck njuencke my blieuwe, in my naet forjitte, dat formacket my so hert-reytsjende, dat ick 't naet uwt-druwckje kin. Dogge nu naet by my seynd-wirdigs wezzende to jon Ed. formeyts. schil 't jon Ed. gewirddigje my to forjaen, dat ick oarz naet hab nog wit az in tanckber hert to teanjen, iz 't dat jon Ed. dear oon noâget, so moât jo de hijmmel seyngje, in ick bin, in blieuw fest fijttere ijn jon Ed. tjienst in frjuenschip to folhirddjen to stearrens to.

GYSBERT JAPICX.

Boalsert *de foarste fenne Winter-moanne.*
CIↃ IↃC LX.

## XXIII.

GREATE STALCKE!

N*aet jinsteande ick sijckerlijck wit, dat jon E. dizze m ygeande* Carmina *on-ljeaslijck ijnne earen kernje, hab ick my forstoutge omse lijckwol to seynen, om dat ick oarz nin mateärje hie om schrieuwen. Schrieuwe moast ick om jon E. to moanjen om de goune MAET-BLOMME, forschaete Maey tijden fen my fortôave: het 'er him salm, misschien, mey* Ajax *eyn swird formoardde? Lit him uwt sijn hertsbloed (nu ijnne* Maerte) *weer op-luwckje, dat ick 'er mijn formeyts oon sjean mey, wier to my forlittende, God befelne. Greate stalcke, ick bin en blieuw jon Eerwirddige Edelheyts oerboâdigste*

Tjienner

GYSBERT JAPICX.

Boalsert dizze njueggende Maerte-dey CIↃ IↃC LXI.

GREATE

## XXIV.

GREATE STALCKE!

'k Hab mey droafheyte forſtien, dat jon E. fenne Gôarre uwt-rijden wirt, dat my hertlijck let: winſchje fen herten jon Ed. de betterſchip in Goads ſeyne. Alſo dy ſtuwne neackjet dat mijn Soon fen *Ljeauwerd* fortjean, in t'huwzkomme ſil, hab ick him befeln frjuenlick æfſchie fen jon E. to nimmen. In iz 't jon E. gelegen in raer planttje twa, trye for mijn blomme-tuwn los to meytſen, 't ſchil my hæglijk forbijnne. Om dat ick ſo lange oon jon E. naet ſchreauwn hab, koe 'k naet leeg forſchijne, dearom giet dizze XCVIII PSALME mey, dy ick leſten, (az wy 't *Nacht-mielle* hoalden, in de Predicant 'er in fers, twa, uwt forkleare) rijmme hab. Jon E. kin im by d'oare lizze. Oarz nu naet. GOD beginſtgje jon E. mey alderleye tijdlijck in ijvig wolfearte. Ick blieuw alle-heel in onforwriggeljende jon Ed.

G. JAPICX.

Boalſert de XXVII fenne Wijnmoanne CIƆ IƆC LXI.

## XXV.

GREATE STALCKE!

*Onmuwlck iz it my brea fore frjuenen to bedobbjen, ijnſuwnerheyt az it ſo ſwiet ſmecket az my dit ijn-ſwiet rijmme-brea muwlckjet. Oonfirddigje den dizze Doćterlijcke Brægemans in Breeds ferſſen, dy ommers ſoo ſwiet az fijne kuwcke ſmeytſe, in betinſſje dogge by aldereerſte muwglijkheyte mey 't yen æf 't oar fen jon E. eyn Rymme-wircken MY, dy bin in blieuwe ſchil alle-heel in onforfalſche,*

Jon E. Tjienner

G. JAPICX.

## XXVI.

GREATE STALCKE!

Dizze SUWNERLINGE FORHANLINGE, &c. stjoer ick jon E., az sijn rjuechte êgener, weer to huwz; wier fen mijn Soon de bôade iz, dy bejearret uwt mijn namme, dat jon E. beljêavet him mey hette pawck- *Ængelier-leaten* to forsjen, also Y se my belauwe habbe, wier fen hy yen great ljeafhabber mient to wezzen. Doz dwaende schil my frjuenschip schien. In iz 't jon E. beljeaven, lit dy FRIESCHE PSALMEN æck reys to my komme, op dat ickse jiette reys oernôazje mey, den sil ickse jon E. weer tokomme litte; wier to my forlittende, GOADE befeln. Bôalsert dizze âlfde fenne Hearstmôanne.

Jon E. Tjienner

G. JAPICX.

*Op de forschaete*

# MINNE-RYMLERYE.

*fen*

## SIMON ABBES GABBEMA.

D*y quick' mijld' lib-oon-teeljend* Minn',
*Dy thauwer-wispp' fen hert in sin;*
*Dy* Minn', *dy wezz'net all' wrâds uwre;*
*Dy druwgh in loft, dy hiet in wiet,*
*Mey silligheyts seyn-swiet' oer-jiet;*
*Dy minn', behâd-stipp' dear natuwre;*

*Wien*

*(Wier buwtte wrâd ontwrâd' ring' wier)*
*Glans-gloarret ijn dit wircks pampier*
*Az, ijn 't elbast, gledde' ebb'ne doppe.*
*Az pearle ijn 't goald az djoer-wird l' stient*
*IJn Keninginn'-breedklaed, puwck-schient*
*Az juwn-stierr', az finn' striel fen boppe.*
*Wa schoe naet Rymers tanck lof roppe.*

E Y N.

*Op de swiet-muwlckjende*

# P A E T - R Y M M E

fen

## SIMON ABBES GABBEMA.

d' IJn swiete paetkerye,
Dy muwlcke oon muwlcke æ flye,
Dat thauwer-ljeaflijk muwlckjen,
Benjuencke 't bortlijk' tuwlckjen,
Dat paey-wiets Nectar snobbjen,
Dat tuwtelkjen, dat sobbjen,
Dat langjen, ljuentjen, luwckjen,
Dat knuwck-forschjen, dat guwchjen,
Fen ljeaf ney ljeaf, 't hert-sjieden,
Dat minn'-fjoer jeldjen, 't brieden
Fen GABB'MA, ijn ljeafd forsore
Op pea-sjeack' LEONORE;
Dear s' lippe oon lip klim hingje,
In sielckje ijn sielckje-om-mingje,

Jâ smoltje ijn yen, trogg' ljeaftme
(O! sânreys sill'ge tjeaftme!
O! droav'-blier' ljeafd'-twangs-trienen!)
Gaest, ijn-borst, flaesch in bienen;
Ljeafds huynigh-swietst' bedreauwne
Wirt hier, ijn Rymm' beschreauwne.
Komm' diepje hier Minn'-sæ swiet wiet;
Wa blier ijn ljeafds fortriet siet.
To, famne troayers domme
Njuer lijlleboutkjers komme.
To, lordigh-swiete famckes
Gljoer-ægjend' Minn'-mâmm' lamckes,
Tanck frisselgje, omme' holle-hyeren,
Dizz' DICHTER grien' lauwrieren.

## SLIUECHT in RIUECHT.

*Joe-deys leyt de wrâd omkeere*
*IJn klear duwbbel-hertigheyt.*
*Jou uwz Lân weer ljeave HEERE*
*d'Ade ruwne yenfâdigheyt.*

G. JAPICX.

HISTOAR-

# HISTOARJE

*Fen*

# DORILIS in CLEONICE.

*Uwt it Fransche fortolcke æf forfriesche.*

*Cleonice.*

Y binne it naet allinne (wirddige *Endimion*) dy it lock jin hân het; 't iz in fen-fore-laeytsende-æster-grijmme, dy her wetten ijn-printet oer al dear de sinne sijn striellen sjiet. 't Iz wier ick hab to joed to jiette nea her wispelturige wifholligheyten, preauwne; mar it pittear dat ick jo nu jiette forhellje sil, sil noagsum ijpenbierje, dat dy jinge dy herre, ijn it lif-leffjen fen dy waer-hônige twierretop, naet forhægmoedigje, ijn wierheyt lockig binne.

It sil Jo den beljeafsje to witten, dat it selle nea-lot, dat Jo nu lijts forlijnne, oppe ig fen *Carie*, finzen nimmen die, dat woe, om de kreft fenne grijmmerye, dear mey it troggeans de minsche hoff'net, oonwirck to jaen, dat yen jong Heer fen *Micenen*, 't Lân trog-tjeande, in de oon-sjeanlijkste pleatsen fenne Grajen besijkjende, eynlinge ijn 't Eylân *Samos* oon-kaem, dear hy my naet so ringen fornômn hie, æf hy wirdde fen in ontwingslijke bejearte om my sijn ljeafde to uwtterjen onjouwlijk oon-pricke. Dizze jonge Tzierl liet him *Dorilis* neamje, in wier sodienig fen al mijn schiente onderrjuechtge, (on-wirddig om to in wirck-reauwe fore ljeafde to tjienjen, in socke puwck-folmecke uwtnimmenheyten az hy besiet, to fijtterjen) dat hy lijcke naernze oarz om to libbjen in him to reppen, den allinne om my de twang-drieuwinge fen

tamme

fen sijn on-teamelijcke njue to bijtjuwgjen. Mijn Aders, dy him troggeans ijnne Tjercke fen *Juno* sjoene, in dy so wol de uwtnimmenheyt fen sijn bloed-frjuenen az de jeld fen sijn æf-komste willene, formônen in belestgene my om him wol to onthelljen in weerljeafde to gunnen. Mar de pijlle fen de fleande *Kipedo*, dy minschen in Goden oerwjealdigjet, ja waems oerheerschinge tjocht oer al het 'er bern in teyne wirt, jiette naet field habbende, koe ick my naet bejaen to de ljeafde fen in fréamd man-minsche, het fortjienste in wirddigheyten hy æck besiet: want (:allijck ick ijn my salme petearre:) de frjuenschippen dy oppe onstantheftigheyt wirfiele binne, binne to on-doerhestig. Az ick dizze uwt-lânner pleats ijn mijn hert jouw, sijn ljeafde-sjoere schil op yen dey oon in uwt-gean; hy sil meye eerste fore-wijn wey sijlle in my oone wâl litte, buwtte hoop fen him æ weer to sjean, af falt it so dat hy my mey, ney sijn Lân, siert, muwlck sil hy, fenne yene æf oare sjocht ijn-nimd. my to heale-wey forlitte, in proppje in kroppje my mey on-stearlijcke rouwe fen mijn. geboarte pleats forlitten to habben om my in Lân-rinner, dy misslijck ijnne wyde wrâd nin blieuw-pleats het, to onderdienigjen.

Altijd oon liet ick blijckje de jin-sin dy 'k to it minjen hie, in de jin-stânne dy ick ijn my fielde, azme my fen 't oerwjealdjen der ljeafde to-kâtte: want ick wier jiette ijn dy tijd dat ick smeytsjende yen griene jeugd, prieuwde de oongenamme ljeaslijkheyten dy yen yenfâdige reststijckheyt ijn so fol-swietfiellijcke jieren oonbringt. Ick laecke in tuwlcke meye leaze oonfallen fen *Kipedo*, mey ijnbijldinge dat al het me fen Ljeafds thauwerye tolckjet inckel schaed in guwchil-schijn iz, wier mey troggeans de wrâdsche gick-jeyerye uwz gaesten sin-dwelmet. Mar ick hab sont (to mijn onsilligheyt) preauwne: dat de Ade rjuechtfirddige siz-reden hând habbe him blijn to schilderjen: want hy buwcket buwtte oonsjean, in de wuwnen dy 'er mecket binne so smert-fielende, dat de alderklienste kreft oer-noag habbe, om uwz spoar-bjuester to meytsjen, in oer to jaen ijn alle ijnbijldelijcke pijnnen fenne heele wrâd.

*Dorilis* az ijnne wanhoape fen mijn fornimmen æ to oerwjealdjen, wit naet better az de dead to sijn holpe to roppen in to ljoentjen,

oer-

oermits him da ljeafde naet gunſtig iz, in ſijn lyen to eynjen mey it eynjen fen ſijn libben: want hy hie rjuechte-ford, om my oonſprecke to moggen, al ſijn oer-tinckingen wirck juwne, in jiette koe it kleyen fen dizze onſilige Ljeaver mijn hert, kâder az heylſtienen, in hirdder az in ſtien-klippe, dy ſijn ſtege ſtjuwgge rotsholle mids trogge onſtjoerige wetter-wægen fenne onſtommige ſee uwtſteckt, ijn 't minſte naet formorſje; dy eynlinge evenwol recke ijnne gunſt fen yen fen mijn tjienſt-æf-ſteat-Jieffers, in dear trog togong ſuwne, om my ijn ſchijn in klaed fen in frouw-minſche, ijn mijn keamer to ſjean in to wird to kommen.

IJn 't oonkommen miend ick dat it in greate mijn-frouw fen ſteat wier, allijck me my wijz-mecke hie, in forhânle mey her, ijn mijn binne-keamer, mijn ijnnerlijckſte herts-beſlettenheyten, ja ſalme de hiete herts-tochtme, dy *Dorilis* my to-droeg, in de werz-moedige jin-wolle dy 'k to him hie: mar dizze ſchijn-frouwminſche brocht in ſtjoerde my, buwtte ſiele, mey in æbelheyt oppe ljeaſde, æſ-mieljende dy trog-traeppige treken dy hy forſieret om uwz wollen to ketten-jen, in forhelle my, ho dat trog dy lijtſe ſtuwcker alle Goden betwingd wierne, de klim-kreſt fen ſijn wetten to betjienſt-firddigjen, dwaende ſalm *Jupiter* ſenne hijmmel dolſacyen in ſijn ſlinger-ſjoerig-weer-ljeacht forlitten, om de drieuw-twange fen ſijn herts-hiettene to folgjen. Dear fen dinne ſtjoer-de hy ſijn pittear oer alle godheyten ſenne natuwre, trog libbene bewijz-wirdden uwt-bijldende, dat it onmuwlck wier de ſtielene kettenen fen dizze lijtſe Albetwinger to ontſluwppjen, oermits hy dogge to leste yenmiel oer uwz ſryheyt heerſchjet. 't Welck hy beteanne trog it forbijld fen *Apollo*, dy oermietlijcke foreald wier op de kuwſche *Daphne:* fen *Mars* dy de Godinne *Venus* beminne: fen *Neptuwn* dy ijnne midde ſent ſee-wetter baernde om ſijn *Amphitrite:* fen *Pluto* dy uwt de djiepte fen ſijn wierre-werrige mingel-klompe trog kreſtiger perſſe twingd wirdde to ſchieden, in de oerſchiene *Proſerpina*, yenige ſchatkeamer ſenne wrâd, in oontjoglijckſte *Nymſke* fen her tijdgenoaten, to ſchæckjen in finzen wey to fieren: ijnne ſomme, dat it onmuwlck wier, yer æſlet, it ſtrijcknot ſenne ljeaſde to ontkommen, dy ho greater jin-ſtânne him dien wirt, ho ſchealijcker in ho ſorg-ſâdiger hy to ontſjean iz.

Dit pittdar mey in oontjeande ſwietigheyt trog-huynige, brijk al mey'er tijd de ſtienheſtige kjeald dy mijn hert behijzele in az mey froaſt om-ſnie-bolwircke, om my for de oonfâl fenne ljeafde ſiellijcker to fortjettel-boetjen. Dizze lijtſe hert-ſjjetter ontſlijk in jelde allinockom ſijn fjoer-flamme ijn mijn ſiel, in ick wier nae better op mijn ſchick, den az ick de ſchijdenisſe fen *Danaè*, *Iö*, af yenige oare *Nymph* hearde forſlean in forhelljen, waems lóck ick ſommes winſche, in den weerom her on-gelock beklegge.

*Dorilis* dy naet az ney ſtuwn- in ſlee-gunſte luwcke in gljoercke, om him oon my t'ijpenbierjen, in my ſijn wolle op to offerjen, ſjeande dat ick ſont ſijn oonkommen al fry heate ontvoere wier, begoe cynlinge onbeditſen to gean, (de ſmert-flamme fen dy Twinghert, dy him wiſp-jelde, naet langer kiunende belloppje, ſonder dy læge, trog it uwt-walmjen fen yenige wirdden, loſt to jaen) in my ijn yen herne fen 't hoaf allinne habbende, begoe to kâtjen ijn dizze meneare.

Kuwſche *Nymph*, ik twijvelje naet dat jo 't jinge op mijn hert perſſet to uwiterjen greate formiettenheyt ſinſſe ſil to wezzen, in dat de minſte wirdden dy Y fen my forſlean ſille, meer az noag binne om my uwt jon jinwirddigheyt, dy my leare az mijn libben iz, to hompjen. Mar iz it in miz-diede jo to ljeafjen in to tjienjen, ſo mot Y de hijmmel, dy Jo mey ſocke oontjog-lijck-folmecke ſchienheyten trog-huynighe het, in naet Jon earme minner, dy naet libbet az allinne trog 't ijn-amjen fen jon ljeafgloerjen, beſchildigje.

Dy hier for Jo, ijn frouwne-klaed, ſtiet iz *Dorilis*, waems ſilſchip Y, to hieroon to, mey leedwezzen hân habbe. O laeſje! oermoye, ſo Y de brân fen mijn ljeafde willne, dy kreſt noag hin het om my fen klean to forwigſeljen, mar naet fen ſtantheſtigheyt om my jin jon forſmaedjen to hietſalligjen oon to jeldjen; iz 't muwlck drieuw dizze wreade naetachtinge fen mijn kreſtige herts-njue, dy my ſo folle trienen koſtge het, uwt jon hert! 'k Wit wol dat it to heag iz for my to ſizzen op jo ſorljeaſd to wezzen, 't jinge dat de alderuwtſteckenſte allinne nauw to-ſtiet to dwaen: mar de natuwre, dy Jo ſo folkommene fordbrocht het, ſchil miſ-

missschean yenige tochte fen mey-wirddigheyte, for my dy allinne for jo libbet, jon siel ijn-printe habbe. To minste hab ick dizze fortreastinge (het wreadheyt Y ack bruwckje) dat Y my naet lette kinne, om my ijn dy uwtnimmene gaven dear Jo de hijmmel mey beschinst, to forwonderjen, in so dizze oertinckinge de hiettene fen myn illinde naet min jo meer miettige, de dead hie rjuechte-ford mijn dægen eynge, sjeande de hirddigheyt dear de oprjuechte njue fen mijn inckele herts-drienwinge mey betelle wirt.

Ick bleauw op dizze wirdden oermiettene beroere; in æf de hijmmel op in ægenblijck sijn blixem-strielle op my smyttene hie, 'k ontheystere mey greate forwond'ringe oere stoutheyt fen dizze Joncker, sonder him yen wird ändert to wollen jaen. Hy oonsjuechtge my onder diz, mey bea in ljoentjen, in tjuwgge oerfloediger noag, trog sijn suchtjen, ho krestig dat it sjoer wier dat him so folle trienen distelearjen die.

Sijn trienen, kiermen, kleyen nog bidden, hie lijckewol nin klim op mijn stantheftig foruimmen, ick weer-stoe sijn bejearen mey in op-bliezene littinckenheyt, him to-snauwjende, so hy him naet ringen uwtte wey packe, dat hy fiele schoe de wolfor-tjienne smerte fen sijn onbetochte stout-diede: in 'k hie de muwlle al ijpene om mijn Heyte to roppen, hie 'k him naet uwtgean sjoene trogge æfterdoare fen 't hoaf, dy op dy tijd ijpen stoe.

Dear ney, sjeande dat hy naet op mijn stjuwgge stantheftigheyt uwtrjuechtje, nog de hirdde kâde stant-frieze (mijn sin) buwtte to-gong fen ljeafde, formorsje in forlestgje koe, besleat hy him de dead ijnne tuwt to wyen, oermits ick sijn salm-oonbiedinge forachtte: æf him ijnne ijvigheyt fen alle silschip to onttjean, om dat ick him fen mijn jinwirddigheyt forsmijttene hie. Hy schreauw my den yen brief fol ljeafd-uwtdruwckjende uwt-bijldselen fen dizze ijnhâde:

*Schiene Nymph, neydien de Hijmmel wol'en het, dat ick uwtte folmeckenheyten fen jon oer-dægjende schienheyt de oongongen fen mijn fordear tjean sil, in dat ick, dy de hiettene fen mijn ljeafde-flamme offerje om de foetten fen socken wreade schienheyt az Y binne, so smaedheftige forjildinge for mijn tjienstennutgje mot, 't iz tijd dat ick mij ijn doerheftige yensumheyt*

*banje', om alſo mijn oerbleauwne dægen to eynjen: æf dat de fortwijv'linge de goe ijnbijldinge, dy'k fen jon gunst luwcke, æf-miet. Ick kin ijnne wierheyt naet litte mijn ſtoutheyt, (ick wol ſizze oon jo to ijpenbierje to doaren dat de nommelheijt in de ængſte, for it ongelock dat mij ſchijd iz, forbea to ſizzen) to bekleyen.*

*Mar y motte oerwægje dat de ljeafde blijn iz, in dat hy ſijn miz-grijppe naet werre wirt for hy ſe begiene het. So it in ſuwne iz, dat me him trog de kreft fen Jon uwtnimmentheyten oerwonne ſeyt to wezzene, dear iz nimmen ijnne wrâd, dy de ſtraffe, dy Y my onrjuechtlijk lyen dwaene, ontgean ſil kinne, oermits de ljeafde ſalme, ijnne on-diede dear Y my mey beſchildigje, forfallene iz. My fen jon by-wezzen t'onthâdden, ſchiene Cleonice, iz in beſlawt dat my hirt ſâlt, dear trog dat ick, fen dy ægenblijcke dat ick begoe jo naet meer to ſjean, ick æck oonſette to ſtearren. Mar to wijlle dat my æſ-ſchiedende fen jon ægen, yenige kerſſe-ljcachten fen mijn ſiel, ick jo yenige oongenammeheyt dog, in dat Y yenige fornoeyinge uwt mijn onſilligheyten tjeane, my tinckt dat ick oermietlene oone hijmmel forbuwne bin for dizze gunſt-njue, (az me in doerheſtigh libben ſol tuwzen deaden, az mijne iz, woldiede neamje mey.) Ferre wol den, wirdde Nijmphe, in forjouw my, om de kreſt fen mijn droaſheyt, dy my uwt-twingd het dit wird oon jo to ſchrieuwen: de ſtien-klippen in wijldernisſen, ſchille ford-oon it forblieuw fen mijn illindig libben wezze, 'k ſil naettomin de oongenamme betinckinge fen jon ſchienbeyten oonbidde, in muwlck ſil de hijmmel, earmhertiger az Y, jiette yenmielle, trog mijn trien-ſlirttene berierd wirdde, in my in ijpenheyt ſorlienje om jo mijn onſcheynelyke ljeafds-trouwe beſchiedelijker to betjuwgjen.*

Dizze brief wirdde my behânge trog de Silterlinge fen dy jinge, dy *Dorilis* ijn mijn keamer komme littene hie, in dy, om dy diede, lijts to fore it Hoaf 10mje moaſt. Mar ick fielde trog it lezzen fen dizze boeckſtoayinge nin forandringe: want mijn gemoed wirdde ſo lijts fenne ljeafde ſtoarm-twierren recke, dat it my allijcke ſolle wier, het me my, oongeande dit dwaen, to forſchijne helle.

'k Forachtte alle ijdele kley-wirdden in trog-traeppe feynſerye, dear de Minners trog-geans herre herts-drieuwinge mey beſtoppje: al mijn wille, nocht in formeytſe wier, my mey boage in pijlle to wâpenjen, in yen wijld djier forfolgjende mey mijn ſjietreauwe to oerwjealdjen. Mar ſont dat ick my trog de ljeaſde hab

oer-

oerwinne litten, in him mijn onderdienigheyt op to offerjen betwingd bin, ſont, ſiz ick, hab ick ijnne wierheyt ſield, dat him ijn to bijldjen dat me de oonfâllen fen *Kipedo* oerwinne ſchoe, in de ſjuecht-ſtoarme, dy hy op uwz det, æf to buwtsjen, in lit-tinckene formiettenheyt iz. Want uwz jinſtânne tijget naernſe to az to uwz greatſte forbjeuſteringe, in jonwt oonliedinge, om mey greater oerſlirttinge de gruwne fen uwz ondergong to lizzen.

Allinckom begoe mijn bloed to forwarmjen, in mijn hertsdrieuwende oonſjuechtinge mijn beſluwt oerwjealdige habbende, die my eynlinge onder de wetten der ljeaſde buwgjen, in betjuwgjen dat minſche kreften to naetig binne om uwz jin de on-ontwraegſiljinde drieuwinge fen dy Twing-hert, dy ſijn rolle ijnne hijmmel in oppe yerde ſpijllet, to kantjen.

'k Wier lange tijd onreſtig-ſjuechtende ijn mijn moed, om dizze ſjochte to oer-kreſtigjen, mijn gonne frydomme it jock fen dizze Tyraen naet wollende oerjaen: in forſolgjende, howol de luſtpricke ijn mijn ſiel ergerlijcke ſlamme oon-wiſppe, ick domppe in ſmoarre de maeſtendeel fen mijn ijnfâllen, ſo ringen az-ſe berne wierne, in trachtte ijn 't ringenſte naet blijckje to littene, dat ick fenne ljeaſde recke wier, uwt oorſaeke dat ick jiette lijts to fore ſo greate forſijckeringe fen mijn moeds ſtantheſtigheyt juwne hie. Mar ſont ick jo ijn *Junos* Timpel ſæg, ſield ick ſocken omrieringe tommeljen ijn mijn binne-borſt, dy my 't mom-ænſichte æſ-tæg, in loſt for mijn njue-drieuwingen joeg, dy ick to dear oon to ſo near in ſtruys betwingd hie: mar boppa al, beloaytſende dat de hijmmel jon ſæck oonnoam, in 't fornimmen fen jon deaſijnnen britſene hie, beſleat ick (het it æck koſtje moacht) mijn winſche to fornoeyene, in jo uwt jon illinde to forloſſjen, my ijnbijldende dat Jo uwt de finzeniſſe to lieden, wier my t'ontleſtigjen fen de keiting-keaten, daer Jon ſchienheyten my ſo near ijn beſlettene hoaldene: wier ijn me, ſo wol mijn trouwe ljeaſde, az mijn greatmoedig beſtean æſmiette kin.

'k Hab æck ijnne wierheyt trog dizze ontmiettinge (anderde *Endimion*) greate oertjuwginge om de ljeaſde to ſeyngjen, fen my uwtte knerſſeljende dead-toſchen uwt-litſen, in Jo ijnne gaeſt amme to habben ſo greatmoedige onderlizzinge, ijn dy tijd az de heele wrâd

 jin

toſken

jin my fijcke to ærbeidjen, to myn fordear: want ijn het greater nea-prange koe'k wezze, az my to ſjean ijn dy pleatſe dear ick to liedſel juwne wirdde ſchoe oone fjoer-flamme? in dat jiette mids ijn ſocken ſolck, dat mijn forlern-gean naernſe om winſchene, az allinne om 't beforderjen fen herre eyn-ſalme wol-feart! jn naet to min (ſchiene *Cleonice*) ik bin for dizze onforhoope wol-diede allinne ſchildig oon jon meywirddigheyt, in naet oon 't *lock*, dat my, az 't ijn her formoggen beſtoene hie, al ijnne deads grijpkloeren oerlieuwere hie, ſo Y trog in hijmmelſche meylyentheyt my her wijdgappjende gijz-tuwt naet ontlitſen hiene. Y mogge æck feſtlijk ljeauwje, dat de forjittenheyt nea de huwgeniſſe fen dizze woldiede ſmoarje ſchil: want ick hâd my ſo greatlijks njuencke Jo forplichtge, dat de tinckeniſſe fen jon namme ijn mijn hert ijvig ijn-dold blieuwe ſil: in ſo de to-tochte fen yen dy him rjuechte-ford alheel to jon tjienſt op-offere het, Jo yenige forſijckeringe fen de oprjuechte ljeaſde, dy hy Jo todraegſt, komt to jaen, ſo bid ick dat it jo beſjeaſt to ljeauwen dat jon Aters altijd ſille beſleyn wezze mey mijn offerhanne, in dat ick Jo 't wirdſte fen mijn offer to-dreagje ſil.

Ney dit petear habbe-ſe dy pleats forlitten, dearſe herre, ijn 't ſchaed fenne beammen, oermits de hiettene fenne dey, onthâdene hiene, in noamene herre wey neye Sted *Colophon*, dear de nacht herre twong to forblieuwene, fortoaſjende het uwt-komſte it toſal herre to-lizze ſchoe.

*Endimion* wier altijd mey in onreſtig gemoed oerleſtge, ſjeande him æſ-ſchaet fen dat ljeaſlijcke æg-gljoerckjen fen her dy him learre az ſijn eyn libben wier: want howol hy 't ſchienſte bijld fenne wrâd fore ægen hie, in dat hy, de gaven fen *Cleonice* koayende, in puwck-wondre fen 't jinge de hijmmel æ faem mey beglanzge hie, ſinne-klear fæg, ſo koe hy lijckewol ſijn *Cinthie* naet forjitte, in 't hert-ſwier dat him hert-kniep, oer 't forliez dat hy hân hie, iz ſo onjouwlijcke, dat hy it ſliert nea oonſchoagge, ſonder dat fen in gear-ſpanninge to ſin fordear to beſchildigjen.

*Cleonice* ſjocht wol dat ſijn ijnborſt mey aet ijnwindigs to wraegſeljen het, in klorcket om mey in æbelheyt de gruwn dear fen wijz to wirdden, in him (iz 't muwlck) dear jin yenige forſeſtinge oon

to

to bringen: mar hij, trog it uwtterjen fen fijn ljeafde to *Cinthie*, be-ængstige her to beroerjen, oermits jæ fijn hert allinne miende to bewenjen, woe nog doarst her ninter-tijds aet ijpenbierje, fo oer-ferve hy al-oon mey in uwtwindige fchijnblierheyt fijn hert-priemjende binne-pijne. Hy forteag den ijnne neyfle keamer, om fijn gaeft, ijn 't oertinflen fen fijn forlijnne wol-lusten, in jinwirddige illinden, fol-miettige frijdomme to jaen.

Mar da hy op 't bod, dat for him to-mecke wier, laey om to reftjen, wirdde him trog droagjen tawzen gicke ijnbijldingen ijnne gaeft ijnflirt: den tocht him dat 'er jiette, mids ondere feeroavers, dy him finzene hjene, meye yerzene ketting-boeyen rinckele: den dat de *Sarnofera* him ijnne ljeachtbaernende fjoergloede bedobbje woene, wier fen de feetme hy al libbne tocht to fielen: den forfchijnne him weerom *Cinthie* fchienheyt; her ljeaflijck luwckjen, in wijt laeytfen, terggene him om her bloed-rea lippen to muwlckjen, waems fwiete paetkes hy ijnne wierheyt al miende to fmeytfen: mar him opfjuechtejende om her to om-earmken, fette naet az ledige loft ijn fijn bouten, in bleauw, trog de bortlijcke ijnbijldinge, dy him dat droagjen foar mielle, fo ontbeyftere, dat fijn portte 't rea fcheamte-teken noag fjean liet, in fen fpijt miende to ftearren, him fo bedrægen fjeande trog de gicklijcke guwchil-tinckingen, dy him de droame oon-dien hie.

*Aurora* wier alree uwtte fee-djiepte op klautere, in it moarnrea, de tjuefterheyt fenne hijmmel drienwende, begoe de neyfte bergen oon to laeytfen, do *Endimion*. wirg fen 't dwijljen in droagjen ijnne forfleande nacht, de fchiene *Cleonice* fuwn, dy her finfter ijp'ne hie, in her ijn 't moarn-ljeacht begoe to klaeyen, meytfende *Auroar*, trog it oon-fchoagjen fen de fchienheyten, dear de hijmmel her mey befchinft hie, befchamme.

*Endimion*, ney her goe-moarn winfche to habben, befleat fen *Colophon* ney *Carie* to tjean: want howol hy *Cleonice* alderleye frjuenfchippen bewijzge, trog ijn-fjochte fen fijn forfchildinge njuencke her, fo koe nog woe lijckewol *Cinthie* huwgenifse him naet forlitte, hy winfche naernfe om az it lân fen fijn op-fiedinge, in her jin-wirddigheyt to fjean.

*Cleonice*

*Cleonice* dy her ijnbijldde dat hy (az hy by *Carie* wier) herre ljeafde bekreftigje soe, sey dat, dewijlle hij sen fornimmen wier to sorreysgjen, it wol suwgge to *Mileten* (dat twisfche twijn lacy, in dear her Yem hard oer wier, dy herre buwtte twijvele wol ontsjean schoe) oon to tjean.

*Endimion* fuwn *Cleonice* sizzen goe, in ney datse de forneamste besjeans-wirddigheyten to *Colophon* besjoen hiene, wier sen wol it freamdste wier it Wâpen-huwz, mey tuwzenen greate bijtlijge huwnen forsjoen, dy de *Colophoners* bruwcktene ijn 't sjuechtjen jin herre lânz-fijnne, in ijnne for-oontochte sierdene, reysgense ford-oon.

Nu al het herre ijn 't reysgjen twissche dizze sted in *Mileten* ontmet iz, de sorschaete jin-spoeden dy-se op it rinwetter sen *Meander* hiene, dear *Endimion*, trog de onbestjoersumheyt sen sijn leadsman, fordrinst habbe schoe; in 't sjuechten dat hy uwt-stoe, jin in Satyr, dy him *Cleonice* ontwjealdigje woe, schoe naet oarz wezze az jiemme trog in eynleaz forhelljen to oerdwelmjen: 't schil my noag wezze to sizzen, datse mey alderleye meneare sen gunst-betjuwginge in wol-willigheyten senne Sted-fad sen *Mileten*, (*Nicocles.* neamd) dy de broar senne Kening sen *Samien* wier, ontsinzene wirdden, dy de oorsæck sen herre reysgjen onderfrejende, ijn dizze menear sen *Cleonice* forstoe.

For yenge jieren iz 'er scheel twissche d'ijnwoonders sen *Ephesen* in dy sen *Samien* ontstoen, reytsende herre Goadstjiensten. De *Samiensers* forstoene dat *Juno*, dochter sen *Saturn*, ja sister in huwz-frouw sen *Jupiter* wezzende, mey rjuecht de soar-pleats to-kaem.

Dy sen *Ephesen* hiene æck naet lijts to sizzen in ijn to bringen, dat *Diana* naet min kreftig wier az *Juno*, in so wol de hægste eere to-kaem az her.

d'Oare steden sen *Jonien* pielden om dit scheel del to sizzen, mar de uwt-seinte sen *Samien* trog de *Ephesers* ijn sinzenisse smijtten in beverre, besleatene dy *Samiensers* meye wâpenen to bekommen, datse meye free naet krye koene, in 't heele lân, so folle dwaenlijck wier, to sordijlgjen.

Mar allijcken 't in âde gewoonte iz datme ijn alle oonslagen

mey

mey it Goad-spreck to rie giet, om it uwt-kommen fen herre fornimmen to witten, jæ kriggen, ney 't offerjen for antwird: dat de Goadinne bejearre d'eerste dy herre oone ig fen *Carie* ontmette soe, ijn offerhanne to nuttigjen, in datse, buwtte dat, ninter-tijd de oer-winninge jin herre fijne habbe schoene. De Kening, mijn Heyte, belestge yenige fen sijn forneamste tjenners in schip mey alle neaddrifte to forsjean, in 't befelne fen it Orakel to folfirdigjen.

*Alcidan* wier 't haed fen dy binde, dy sijn dregge oppe geneamde pleats uwt-wyd habbende, sonder fen immen, trog de yensumheyt fen dat lân, sjoen to wirdden, *Endimion*, (dit 'z de jinge dy mijn hert bewennet) fornaem, dy, sijn schichte ijnne hân habbende, yenig wijld djier forfolge: in de pleats fen sijn forblieuw uwtkippe habbende, naem, mey sijn sillschip, ijnne tjuestre nacht, dizze Herder finzen, in fierde him ijn 't Eylân *Samos*, dear hy de Alter-betjienners ringen oerlieuwre wirdde.

'k Wier ijnne Timpel-Tjercke da d'Offerhande dien wirdde soe, in d'earme *Endimion* lacy al op it rijz-bosck om baernd to wirdden, in to in beholp dear fictoarje foar *Samien* to tjienjen, az *Jupiter*, yenigste beschermінge foar mijn ljeaf, d'onrjuechtfirddigheyt fen sijn fuwl-aerdige *Juno* naet lye kinnende, mey tonger in blixem socken kieltme in forsleynheyt ondere ynwenners stirtte, dat naet allinne alle omstânners, mar salm alle Tjercke-tjienners, al ljea-trilljende, de flechte noamen.

De Presters earmen, dat de Goaden aet silsums mey dit bjuester teken fore hiene, in dat de Offerhanne om 't d'oare deys uwt-steld wirdde moast. Loaytse dear den *Endimion* fen 't hout æf-klieuwen, in, ney it Keninglijcke befelne wird, ijn yen keamer, trog yenige swird-dragers, nauw bewerre.

'k Wier ninter-tijd trog yenige ljeafde ijn 't minste recke, mar dizze freamdeling sjeande, wirdde mijn hert mey in lustige lomme trog- in trog-strielle, dog ick sæg nin uwt-kommen foar mijn winsche, so dy Goaden, earmhertig oer my in myn ljeaf, my nin ijpenheyt forgund hiene, om him feune dead, in my fen in ijvige droaffenisse to forlossjen. Sjæ dear, wirddige Yem, d'oorsæcke fen uwz rimpene komste.

*Nicocles* 't forstân wey habbende, noam foar, onder schijn fen frjuenschip, *Endimion* to deyen: want hy miende dat hy sijn Nist bedræg, in om her to scheynen wey fierd hie, in dat d'oongljoerckjende frjuenschippen, dear hy *Cleonice* mey onderhâdde, oarz naerne om wierne, az sijn mis-diede to huynigjen mey in schijn-ljeaflijck klaed. Hy die sijn Ried forgearjen, in Jæ besleatene dat *Endimion*, om az foarbijld to tjienjen oon oare, dy herre ijn allijcke on-diede to buwtte gean moachtene, libbene forbaernd wirdde schoe.

Me miercke de tjienstige stuwne uwt, dat hy, towijlle *Cleonice* mey her Nisten ijn 't Beam-bosch wandere, yn 't Paleys bleauwne wier, in sonder him yen wird to sizzen, sleatme him ijnne finzenisse. Hier kaemen him op 't ny ijn oertinckenisse sijn foargeande jiuspoeden in sijn jinwirddige illinden. 't Iz him onmuwlck de hiete gjealp fen sijn trienen ijn to hâden, in de tijzelinge dy sijn gaest forbjuestere in beroerre iz sodienig, dat hy, so hy 'er middele to hând hie, sijn hannen ijn sijn eyn bloed om-ferve habbe schoe: de ontreallijcke wan-hoape næcke him, to meer om dat hy de wierom fen dizze nye finzenisse naet wist, dy him swierer foel az tuwzen deaden, æf het him oarz ack stoe to lyen.

Schil ick, wispelturige *Fortune*, (gâlde hy) de yenigste ter wrâd wezze, dy to in buwt-roave fen jôn wreade plæg-sjochtigheyt tjienje schil moatte! moat ick, to in foet-scheamele fen jon lichtfirddige greatheyt, steez-oon op 't hert traeppe wirdde! in schil mijn uwnck in holp-reauwe æf klieuw-learde to jon op-bliezene gloarje in great-nammige heerlijckheyt wezze! in iz 't naet noag dat Y my, to hier oon to, alle jinheyten, dear Y æ heel *Deucalions* teamme mey hossenje koene, allinne oppe hals lizze! om my ondere swierte sen jon red to onder-druwckjen, in de illindigste senne wijde wrâd to meytsene! so Y so bejearrig binne om jin mijn wolfeast oon to kântjen, in so Y quæ binne dat Y my, de yene æf d'oare tijd, yenige fornoeyinge to komme litten habbe, wierom fier Y jon grijm-hiettene, ijn yen ægenblijcke, naet uwt, in eyngje mijn libben, my op-offerjende oone wreadheyt senne [*Percquen*] Nead-schicklters: sonder my langsom to ræ-brackjen, sen lân to lân om-liedende, in tommeljende sen 't yene uwnck

ijn 't

ijn 't oare, allijck in schip sonder mest in sijl-arck, dat jins in weer trogge onstommige wetter-wægen slingere wirt.

Doz-dienig wierne de kley-wirdden fen de illindige *Endimion*, dy naet wist het *Nicocles* er mey soare hie, nog wierom dat 'er him sinzen set hie.

*Cleonice* kaem onder diz weer ijn 't Palleyse, al wier jæ her ljeavert naet sjeande ney him fornoam, sonder yenige sijckerheyt dear fen to bekommen, want hy wier so gluwppen sinzen, dat'er nin gerofte fen mompele, in dy him laet hiene wier 't, om t'ijpenbierjen, oppe hâls forbean. Jæ socht trog it heele Paleys, hinne in weer, dear-se tocht dat hy him bejuwn habbe moacht, in forsliet in heele dey, om yenige tijnge fen him to fornimmen, eerse yenige quea tinssen fen sijn genegentheyt fettje koe, mar da-se him naerne fuwn, begoese eynlinge de kliene ljeafde, dy hy her, sont berre fortjog fen *Samos*, bewijzge hie, oer to tinssen, in dat oermijmerjende, ljeauwde dat hy gien wier, dear him de wijn best suwgge in ford holpe koe, bekleyende her uwnck, in 't foeyde oer her licht-leauwigheyt, so rimpen trog de ljeafde fen yen freamdeling, dy-se so lijts koe, ijn-nimd to wezzen, in hijmmel in yerde, mey graeyen in trien-suchtjen, fordoalsjende, uwt-perssene her doz-dienige kierminge.

't Iz den wier, schelmhestige *Endimion*, dat Y my, ney alles het jon hert winschje koe fen my nuttige to habben, forlitte! dat Y my ijnne deads toscken, ney jo uwt sijn kloeren forlost to habben, oerjaene! O hijmmel, kinne Y dizze on-jouwlijcke langer him ijnne sinne forlostjen sjean, sonder de gleaunte fen jon wreckfjoer op sijn holle to stirtten, in him sijn rjuechtsirddige fortjienste to forjildjen. Kin me æck wol bjusterer schelm-diede forsierje, az dizze dy jin my uwtwircke wirt! 'k hab om sijnenthalve mijn eyn lân, Aders in frjuenen forlitten, de jin-spoede in moey-silligheyten fen in siere reyse lit, ja 'k bin tuwzen-mielle neâ-twingd west. aet to dwaen to sijn behæge, om sijn wol-wollentheyt to bekommen: 'k hab all' mijn frjuenen in schânlijcke neytinssen fen mijn diede ney-litten, ja 'k hab my naet ontsjoen, om him to folgjen, mijn eere gin-nacht to sizzen: 'k hab him ontsijttere uwtte deads-bânnen dear him it grijmmene To-fal ijn

 knoatte

Zie de aant.

knoatte hie! 'k Hab alle belettinge in swierigheyten, dy sijn libben bekomm'rene, uwtte wey macke in forbritten, in nu forachtet hy my ijnne pleats fen wol-fortjienne forjildinge, tuwlckjet mey mijn suchtjen, in stoppet sijn æren for mijn kiermen! ô laesje! de hoape dy 'k fen sijn oprjuechte trouwhertigheyt hie iz ringen fordwijne. 'k Onthiette my in berge lock-silligheyten fen sijn on-weergeadelijcke ontmiettinge, in de swietheyt fen so greaten goe forsmoarre 't oertinssen fen alle prijck'le dat ick to wetter in to lân ljinne hie, in jinwirddig bin ick ijn yen freamd lân it tommel-sjochtige To-fal oer-lieuw're, in alle betinflijcke on-gelocken ijnne tuwt smijtten! *Endimion* het my forlitten to tijd az ick my trog sijn gunst-uwtterjen miende to forhuwgjen, in iz æf-gien sonder my sijn fornimmen to ontbleatjen: hie hy my jiette sijn leste *ferre-wol* juwne, in de wieromme fen sijn fornimmen forklearre, missijck hie 'k sijn besluwt goe fuwne, mar ick blieuw allinne fen mijn lân æfschaet, buwtte hoape fen yenige bystanne. O! het iz my, ney dizze grijm-tyd, oer, az my oone knip-schierre fen *Atropos* op to offerjen, in mijn dægen to eynjen, om de rin fen tuwzen oon-ljeappende uwncken, dy my oere holle hingje, ja al rjuechte-ford de æfter-koezen sjean litte, to stoytjen. to minste schil my de dead alle tokommene prijck'le ontlestigje, in ick sil mey dizze fortreastinge stearre, dat ick de schienste Herder, dy 'er ijnne wijde wrâd æ wier, ljeave hab.

So-dienigh wierne *Cleonice* kley-wirdden, dy her ijn her sliepkeamer alle formeyts ontteyn hie, buwtte wittene het *Endimion* weerfearne wier, in dij freaslijcke rie dy jin him nimd wier.

Mar allijck trog-geans, ijnne alder-uwtterste neaden, de hijmmel uwz, om uwz fen 't uwnck, dat wy ree mienne forehân to wezzen, yenige holp-mijlde midd'len to-stjoert; so fuwn *Endimion* ijn dy selle nacht az hy ijn 't finzen-huwz besletten wier, midd'le om in trælie uwtte finstere to wrickjen, in ijnne græft dol to sljuerckjen, trog beholp fen yen eyn merlijnne, dat hy ijn sijn finzenisse fuwn, in de slagh allso ontwijcke, noam de flecht, so schuwl-sluwppjende az him muwlck wier.

d'Oare deys gebea *Nicocles* dat alle krijghs-ljue herre firddigh-
hâde

hâde ſchoene, om d'executwtſje by to wenjen, mar do hy forſtoe dat *Endimion* ontrôn wier, in dat hy de tekenen fen ſijn ontkomminge fore ægen ſjoe, tocht him fen ſpijt to borſtjen, ja fen râſene liette him ſalm oon to taellen, mar ijn ſijn gaeſt oerwægjende wa dat ijn dit freamd to-fal, to 't ontſluwppjen fen dizze jongh-feynt, ſo wol to paſſe beholpſam moacht wezzen habbe, tocht him dat ſijn Niſt *Cleonice* mis-ſchean aets heard, in 't beſluwt fenne Ried, oongeande de dead fen *Endimion*, fen her Niſten moacht forſlien in ſocx him to witten dien habbe, in ford mey yen midd'len to ſijn ontfluchtjen forlienge habbe. Op dizze onfondearre ijnbijldinge die hy her ijnne pleats fen *Endimion* nimmen, in az in onnoſel ſlacht-ſchiep neye Offer-Timpel lieden, onder ſchijn fen ijnne ontſlitſene ſjoer-flamme to beprieuwen æf jæ jiette al maegd wier.

De heele ſted forgearre om de uwt-gong fen dizze droavige forteaninge to ſjean, de Offerers rônen ſelt oer-al om 't ſjoer oon to jeldjen, in ho kreſtigh datſe ijn herre meywitten oertjuwgd wierne, het in on-rjuechtſirddigheyt datſe uwtwirckje ſchoene, jæ ſirddene herre alle gearre, het d'offerhânne æſche, to beforderjen, om datſe de aerd fen *Nicocles*, dy him nintertijd to rjuechte formecke den ijn 't bloed-ſlirten ſenne on-ſchildige, koene.

*Cleonice* wier uwtermiettene forwondre oer dizze op-rin, in fornoam dey-klear de ruwn-inckele trouwhertigheyte fen *Endimion*, in dat hy her naet uwt on-trouwe forlitten hie; jæ wier op her ſalme forſtoard oer 't quæ-tinſſen datſe fen ſijn ljeaſde hân hie, in oone oare ig bly datſe de flamme to'n Offere tjienje ſchoe, om her Yem de ſalſche ijnbijldinghe fen her on-eere uwtte holle to jeyen, (want me hie t' oare tijden beſuwne dat nin Maegbden fen dit Ater-ſjoer æ beſchaedge wierne.)

*Nicoclea* Huwz-frouwe fen dizze hird-aerd, loaytſende her Niſt ijn libbens prijekle, griep him ijn 't hert trog trien-biddene in ljoentjen, earnjende him to fen de ſrjuene plichte dy-er de *Samoſers* Kening ſijn broar ſchildig wier, in dat hy ontwijfelijcke

trog it deyen ſen *Cleonice* d'ijvige haet ſen her Heyte oppe hals hellje ſchoe, in dat, wier 't dat *Endimion* her ſchæcke hie, jæ him to dear-oon-to, buwtte quetſinge ſenne maegdomme, naet neyfolge hie.

Mar dizze onforlit ſchomjende ſen wreck-hiettene az in wijlde baerg, naet njuencke ſijn Silterlinge, mar jin *Endimion*, dy de ſleeht nimd hie, ântwirdde dat, oermits de ſaeck ſo ſier komn wier, me dear mey ſordgean in d'uwtkomſte ſen 't oardel ſol-ſiere moaſt; dogge om 't wijzde hette to ſorſeſtjen, koe'er immen ijnne ſted ſuwne wirdde dy, ijnne ſtee ſen *Cleonice*, allijck jæ her ijn *Endimions* pleats ſteld hie, ſhim de gleônte op-offerje woe, jæ ſen 't ſjoer ſorloſt wezze ſchoe, mar datſe oarſinz de dead naet ontgean moacht, ſonder oongeande her maegdlijckheyt lottre to wirdden, in dat ijndien jæ her klear bewiſſe wier, nin ængſte behoaſde to habben, oermits de ſlamme op her naet ſettje ſchoe kenne.

*Nicoclea* dit ândert ſen her man bekommen habbende, howol jæ ijn 't minſte oon *Cleonice* eer-bewerringe twijvle, woe her lijckewol nea ijnne prijckle ſen 't ſjoer oer-jaen, ſo 't her mulwck wier yenige rie dear jin to ſijnnen. Jæ liet den oer-al trogge ſted ſen *Mileten* uwt-roppe, æſ miſſchean immen, ſijn libben ſed wezzende, in trog jin-ſpoede neye dead winſchjende, him it uwt-ſpritſene oer her Niſt op-nimme, in ijn her pleats tredde woe.

Dogge al her woelerye wier om naot, want dear wirdde nimmen ſuwne, dy ſin hie *Cleonice* to ſorloſſjen trog ſijn eyn dea: al de jeugde ſenne ſted wirdde wol it ijngewân omrierd oer 't jinge dat 'er ſchean ſchoe, in her ſchienheyt oerwægjende, ſieldene-ſe yen ſjieddende op-drieuwinge to her ſorloſſinge, mar ſjeande de middle wier trog, liet elckom ſo kâd az in deade de holle hingje, in hie nin mey-lyen noag om him ſalme ijn dizze uwtterſte illinde to bedobbjen.

Loacke dear den d'illindige *Cleonice*, dy ijnne ijpenbiere pleats, om ijnne ſlamme ſmyten to wirdden, al brocht wier, dearſe naet ſo ringen kaem æſ jæ tocht oon *Endimion*, dy-ſe t'oare tijde ijn allijcke jamm're ſjoen hie; Jæ ſeynt tuwzen hert-ſuchtjen neye hijmmel, in ropt de Goaden om holp oon: mar it lijcket dat de heele na-

Smytten

natuwre op her libben miercket. De ſinne forſchuwllet him om dizze gruwle-diede naet oon to ſehoagjen, ſalm de *Mikeſers* litte noag blijckje, datſe great hert-ſwier habbe dit proncke-bijld oon to ſjean, om to in ſiedſele fenne ſjoer-flamme to tjienjen: dear iz nimmen bly den allinne *Nicocles*, dy ijn yen koets-weyn rijdt, mey in bjueſter ontſtitſen gelaet, forwachtjende dat dizze faem, ney ſijn ijdel beſluwt, for ſijn ægen ijnne yeſſehe leyd, in ney her miz-diede rjuechtſirddig ſtraffe wirdde: mar hy ſjoeht him ringen ſier fen ſijn fornimmen forſchaet: want da de Preſters de wiſpen, om 't ſjoer oon to ſtecken, ijnne hânnen hiene, loaytſe hier in jonge tzierl him willig oonbieden om ijnne pleats fen *Cleonice* opofferе to wirdden, buwtte wittenſchip wa-ſe wier, oermits hy ſo daetlijck ijnne ſted komt, in wier meer trog wan-hoape in forſleynheyt, om naet to 't wijt fen ſijn ljeaſde reytſe komme to kinnen, az drieuwende herts-tjog to dizze *Nymph*, to docken diede nead-twingd: de wijde wrâd wier oer dit greatmoedig fornimmen forwondere: in dear wier nimmen dy naet mey ondilde d'uwtkomſte fen dizze twijvelheſtige dwaen forwachtet.

't Wier de on-ſillige *Dorilis* dy uwt it Eilân *Delos*, *Apollinis* berneplcats, uwt oorſæck dear forachtinge dy *Cleonice* eeren fen ſijn oon-biedinge hân hie, forteyn wezzende, trogge ſee-roavers nimd welt wier mar eynlinge middle fuwne hie herre wrea-twang to ontſluwppjen, in da ſo lijts wirck fen ſijn libben mecke, dat hy ijn 't beforderjen fen ſijn dea him ſalme greatlijcks ſeynge, ijnne ſuwge dat hy it gerop fenne offerhanne, dy 'er dien wirdde ſchoe, heard habbende, beſleat her to forloſsjen, in her pleats to beklaeyen, him lockigh achtjende immen trog ſijn dea to ſor-plichtjen, oermits hy ijn ſijn libben nimmen oon him hie forbijnne kind.

Mar az hy mids ondre Offerers laet wirddende *Cleonice*, yenige oorſæcke fen ſijn forlijnne ongelocken, fornaem, forandere ſijn droaf-hertigheyt ijn blygaelligheyt: hy ſtijck ſijn hannen omhag, az æf hy de hijmmel for ſocken lockſillige ontmietinge taenſje woe, in kaem her (de trienen ijnne agen) mey dizze wirdden om-earmken:

Izt muwlck, ſchiene *Cleonice*, dat de hijmmel my, ney ſo ſolle for-

forlyinne

forlijne jin-spoede, dizze wol-diede det, fen my so wol to tijde, ijn dizze pleats, dear 'k jon libben trog mijn dead kin behâde, stjoerd to habben: in dear 'k jo sijckere tjuwgenisse fen mijn oneynlijcke ljeasde, dy Y t'oare tijde so forsmaedlijckene wey smijttene habbe, kom to jaen? ô sillige dey! ô wol-oongenamme ontmiettinge! ô ljeasde, forjouw my, dat ick, to hier oon to, so folle-sâdige kley-wirden jin Jo dien, in de forschaete uwt-wirckinge dy Y ijn uwz gaest stirttene, begnorre hab! 'k hab fen jo naet meer to æschjen, nu dat Y my, ney 't oer-kommen fen tol-bjuesterre jin-stiettten, so greaten in onforwachtene lock forschasje! Eynlinge, schiene *Cleonice*, it to-fal iz for mijn kleyen fiel-rijck in earmhertig wirddene, in het, mids ijnne illinde, dear jon wreadheyt my ijn brocht het, to-gong forlienge fen Jo, so ick Jo naet oongenamme wezze kin, to minste forderlijck to wezzen. Forgunje my den, eer 'k my ijnne flamme jouw, Jo d'onhiermlijcke brân, dy mijn fiel uwt-tert, ijpenbier to meytsen. 't Iz de kreft fen ljeasde dy my twingt for jo opoffere to wirdden, Y mogge æck wol ljeauwe dat dit it yenige formeyts iz, dear ick ney langhalsjende de hijmmel om terge hab. Libbje den mijn hæg-beminne *Cleonice*! libbje lock-sillig to wijlle jon *Dorilis* mey in forhuwge gelaet sijn libben foar Jo to beste jouwt. De hijmmel hie my jiette meer forheerlijckje kind, mar so 'k trog dizze diede besitter fen jon genegentheyt wirdde mey, 'k bid dat de huwgenisse fen mijn namme by jo onforjitlijck wenje, in dat neydien de fjoer-flamme my to'n græf tjienje môt, 't oertinssen fen mijn eerheftige njuedriste jôn hert, to minste, ijvig ijn-dold blieuwe mey; dit 'z de yenigste forjilldinge dy 'k fen Jo æschje.

*Cleonice*, sjeande so stantheftige ljeasde ijn *Dorilis*, wirt oermiettene ontroere, in fielt her so libbne trog sijn wol-wollentheyt oerwônne, datse her trienen naet langer binne hâde kin. Jæ wraegselje wa fen beyde op 't baern-hont tredde schil, *Cleonice* dy alree æf-kleauwne wier, woe naet dat herrenthalve so uwt-nimmene Ridder stearre schoe, *Dorilis* hâdde naet æf fen for-gaen, in gebea de Offer-ljue datse him ijn 't fjoer wye schoene.

De heele sted forwondret him ijn 't oon-sjean dear stantheftigheyten dizzer twa geljeaven, in nimmen kin him fen gâlljen onthâde

hâde: alle man iz hert-reytsene bedroafd oon to sjean dat dy djiep-ljeafdige njue fen dizze jonge Grieck to in flamme-sjedsele tjienje môt: jæ oerwægene ijn meylyentheyt, hoe fier hy trog ljeafdes oerkreftinge brocht wier.

*Nicoclen* de droafheyt dy-se ijn 't oon-loaytsen fen dizze trien-taeppjende fortcaninge nutge, naet langer hierme kinnende, koam her, mey begâlde wangen, for de foetten fen her man dellizzen, dy uwtte muwlle fenne Prælters d' æfkomste, in de oongong fen sijn ljeafde forltien habbende, herre beyde it libben schinste, in d'ontslitsene brân, dy al begoe neye wolckene op to lægjen, uwt-djiepje liet.

Un yen ægenblijcke wird 'er uwt-littene lân-geane ijn 't blier-laeytsende gelaet fen alle *Milesiers* bespoarre, in dear wier nimmen dy nin sônnerlinge fornoeyinge, ijnne lockige ontmiettinge fen *Dorilis* nutge, in de hijmmel tancke fen him so wol to tijde ijn herre sted laet to habben: ijnne suwge dat de flammen, dy om 't libben fen dizze geljeaven uwt to bliezen, in de oon-loaytsers mey droafheyt, fen wegen dy wreade diede to priemjen, ontslitsene wierne, ijn yen freugdesjoer-bæken; in it æcklijcke moart-krieschjen fenne Offer-Pâpen ijn yen feyngjen forândre wirdde. De hijmmel liet sijn fornoeyinge æck blijckje, fordrieuwende, trogge striellen fenne sinne, de tjocke wolckne dear hy sijn ænsichte mey, om dit wreade on-bedrieuw naet to sjean, oerditsene hie; in to greater forsijckeringe fen 't wol-beheagen, dat de Goaden oer 't forlossjen dizzer geljeaven hiene, liet *Jupiter* him trye reys oone lifter sijde hearre, wier trog de Prælters forstoene, datse de boalt-forgearringe fen *Dorilis* in *Cleonice* gæ-kindene; in ijn der diede so wiern-se naet so ringen ijn 't Paleyse kommen, æf *Cleonice* oon her ljeavert tuwzene betaensingen, for sijn trouwe oon her ijn her uwtterste nead bewijzge, dien habbende, forsmiet *Endimion*, in belauwe dat nimmen az hy æ her ijnborst besitte schoe.

't Iz onmuwlck *Dorilis* blijschip uwt to bijlden, dy hy trog dizze wirdden bekoam, want hy de forgeande dey dit lock naet forwachtte; in hier sjochtme dat de hijmmel yen besondre foar-sorge oere minschen het, herre ijn yen ægenblijcke uwt de gruwne-dobbe dear illinden, dearse foar altijd ijn forsâlne miene to wezzen,

op it onforſjoenſte tjeande, in de lockighſte to wrâd meytſende.

*Nicocles* ſtjoerde ondertwiſſche ſijn Seyn-boden ney *Samos*, om de Kening it wijttene to dwaen, dat ſijn Dochter to *Mileten* wier, wier aerne him mey beſuwn ſijckere jong Heer fen *Micenen*, dy her Boaſte forſirdd'ge.

De Kening dizze mie heard habbende, fortolkeſe in deelde-ſe oon ſijn Keninginne, dy ſont her Dochters uwt-wezzen ijn greate droafheyt libbe hie, ſo ringen az hy koe, mey; in herre beyde gearre ijn dizze lockige to-ſchickinge forhuwgjende, diene twa ſchippen om *Cleonice* in *Dorilis* to geliedene æfferren. Doz gingenſe, fen *Mileten* æf-ſchiedende, ijn 't ſchip fen *Meander*, dy herre förſpoedig ijn 't Eylân *Samos* oerſchijppe, dear-ſe mey de uwt-ſittenſte wille, nocht, in blijſchipſenne wrâd ontſinzen in onthelle wirddene.

*U W T.*



# Yen ſuwnerlinge forhânlinge

*Fen it*

# L I B B E N

*In ſenne*

# D E A D E.

Eeren ijn it Frânſch beſchreauwn, in
macke trog

## FLIPPES fen MORNAY

*Rjuecht trogloſtig Franſch Edelman.*

Forfrieſche trog GYSBERT JAPICX.

*Om wol te ſtearren lit uwz rjuecht wol libbjen leere,*
*So libbje in ſtearre wy (ô winſche in wâde!) ijnne Heere.*

## SIEL-NJUE.

O! wier ick, ney ick winfckje; in minfche!
Ick winfche oarz az ick eeren winfche.
  Ick woe oarz az ick eeren woe.
  Ick koe oarz as ick eeren koe.
Ick wânle' oarz az ick eeren wânle.
Ick hânle' oarz az ick eeren hânle.
  Ick die oarz az ick eeren die.
  Ick lie oarz az ick eeren lie.
'k Petearre' oarz az ick eer'n petearre.
'k Bejearre' oarz az ick eer'n bejearre.
  O God! ick wier al ijn dizze' uwr
  Ny, ney Gôads bijld' weer-bern' cretuwr',
  Fol gaeft-glanz' hijmmel-fillig fjoer.

G. J.

## Yen fawnerlinge forhânlinge

*Fen*

# L I B B J E N

*In fen*

# STEARREN.

't Iz yen bjucſtre dwaen, dear 'k my naet noag oer for-
wonderje kin, dat de bodders æf ærbeyders, by meneare ſen
ſprecken, de rin fenne ſinne forfirddigje, op datſe reſtje mog-
ge: dat de ſchijp-ljue mey kreſten ſijllje om ijnne havne to
kommen, in az jæ 't lân fen fiere beloaytſje jearm herts-
wille uwtterje: dat de Bea-feart-reysgers fortoave nog reſt
habbe, for jearm reyſe fol-eynge iz: in dat wy jiette (dy ijn
dizze wrâd feſt-neylle in buwn lijckje, az oon in ijvig yerd-
wirck, dat fen oonhâdende onwaeren dreaum wirt, in trog ſo
quea in hirdden wey fen kreſten æf-nimme) d'eynnel-pealle
fen uwz op-leyne ſlobbjen in boddjen, ſo werzjende oon-
kommen ſjeane, uwz rjuechte reſt-hâv'ne mey trienen oon-
ſchoagje, in to uwz free- reſt-in luſt-pleatſe naet az mey ljea-
ſchoddjen in ſchromjen neyerje. Dit libben iz naet oarz az
it Wob-teecke fen Penelope, dear eynleaz hette oon te weef-
jen iz: yen ſee dy oon alle touwer-wijnnen oerjuwn wezzende,
uwz fen buwtte in fen binne on-ophâdlijck hoffnet: yen for-
fortrietge lân-reyſe, dy trog oer-mieut'ne kjeald in hiett'ne,
oer h:rge ſtege bergen, gruweljinde woaſtenyen in ſtriette-
ſcheyneryen dien wirde moat. Dit witte wy wol to ſizzen,
az wy ijn uwz ærbeyde binne, az wy oone rieme luwcke
in dizze illindighe wey lânz wannelje. Mar az de deade
uwz ærbeyde eynghje wol, az dy uwz de hân to-recket
om ijnne thuwz-hav'ne ijn to helljen, az dy uwz, ney
ſoo folle prijck'le-paeden in fortriettige herbergen, to
uwz rjuechte honck-wengje bringe wol, ſo ſchoeue wy

(ijn flee fen uwz to forhuwgjen, trog it oonschoagjen fen uwz Fader-lân, in ijn pleats fen sjongjen (oermits wy uws wolbejearde rest selt nækje) uwz ærbeyd wol jearn weer-oon beginne wolle, it seyl jiette reys neye wijn keere, in (so 't uwz oarloave wier) uwz uwnck-wey oppe ny wânnelje. Den tinssje wy naet meer op uwz ærbeyde; uwz fortrietten in schipbreckingen binne gled forjitten, in wy ængje for nin swierigheyte meer. Mar ijn tjin-deel oon-grijnje wy de deade allijck de alderswierste pijnne, schromje dy allijck in strân-klippe, in flean 'er for az for in great heapsen struwck-roavers. Wy dwae az de lijtse bern, dy alle dey klegge habbe, mar az de genezmaester komt, naet meer sjeak binne. Az dy jinge æck dy de heele wijcke ijnne dwelm roan habbe to kiermjen fen pijnne ijnne tofcken, mar az-se de hân-maester kommen sjeane om dy uwt to luwcken, nin tosck-feertme meer fiele. Allijck æck sommige klien-seerige minschen, dy trog de wamsteckende Pluwris-pijnne gâllje in kiermje, ja naet restje foar dat de yer-latter komt; mor az-se him de slijmme hottjen sjeane om de plæge to fornieljen, so tjeane se de earm oer-beck, in bestoppje him ondre wrijn ijn 't bod, oarz naet az æst hy jearm salm deye woe. Wy freazje de heelmaester boppe de sjochte; de plaester-lizzer meer az de pijnne; de slijmme meer az de swolme. Wy ontsjea meer de bitterheyte fen yen genez-dranck, dy ringen for-by iz, den de lang-doerjende smert-quolmende sjeacktme, meer it eyn uwzer illinde, den de tol-leaze illinden salm, dy wy ijn dit libben lye motte. Fen wier komt dogge dizze dwyl- in dwelm-sinnige sljnechtholligheyte? Om dat wy naet witte het it libben, nog het de deade iz. Wy freazje 't jinge wy ney beheare to hoopjen, in wy bejearje 't jinge wy beheare to freazjen. Wy neamme dat libben, dat in doerheftige deade iz, in d'oergong fen in langsome slijppjende deade (æf it oon-fangjen fen in ijvig libben) hiette wy de deade. Lieave, siz dogge reys, het iz 'er tijgges ijn dit libben, dearme so jamck ney beheart to jancken? æf het iz 'er queads ijnne deade, datme so æng beheart to ontflechtjen? Lit uwz de heele om-rin fen dit libben reys trog-noazje. Wy komme 'er ijn mey gâlljen, wy troaye 't lânz mey moeyte, swit in slobbjen, in eynigje 't mey fortriet: ho lijts æf great, min æf folle, rijck æf earm wy binne, wy moatte dit

dit deelhaftig wezze, in ninter fenne heele yerd-boyeme kin hier fen ontsleyn wirdde. De minsche (hier ijn slimmer az oare cretuwren) wirt to wrâd brocht, him salm reppje, riere nog redde kinnende: hy het ijn sijn eerste jieren formeyts nog nochte, in det yen oar naet az moeyte in fortriet oon, trog-sleaande ontollijcke prijcklen eer hy to sijn forslân komt. Un yen sæck iz hy lockel lockiger az ijnne oarre folg-jieren, dat hy sijn illinde den lijts sielt in jiette min begrijppet. Iz 'er nu wol immen so klienmoedig, dy altijd az in bern bejearje soe to libbjen, az 't him al berre moacht? æf dy socken libben hette achtje schoe? Dear uwt blijcket dey-klear, dat it naet inck'le goe iz to libbjen, mar wol in lockig to libbjen. Lit uws nu ford-ferre.

Az hy nu begint to waegsjen, so waegst in oon-groeyt sijn ærbeyd mey him. Want hy iz naet so ringen fenne Amke nimd, in wit nauw het borttjen iz af wirt rju in schoalle-maester ond're hânne juwn. (ick petearje naet az fen dy jinge dy trestig op-set wirdde) Borttet hy den, so bert it mey ængste. Iz 't dat hy studearret, dat det hy werz-finnigh, in al de tijd dy hy onder in oarz bewâd trog-toarssje moat, iz him naet oarz az in finzenisse. Hy peynzget nog bejearret naet den dat de uwre komt, dy im uwt in oarz betwange fryët, op dat hy him salm rejearje mey: in forfirdget sijn jieren so folle mawglijck iz, dat hy to eere oon de bejearde fryheyte reytsje mey. Eynlinge hy bejeart nin sæck so ijnfierne az it eyn fen dizze bernsche jeugd, om ijnne jieren fenne jonge ljue to kommen. Mar ljeave! het iz dog de ijngong fen dy steate oarz, az de deade fenne bernsckheyte? it beginne fenne manlijcke, æf boasck-jieren; oarz az de deade fenne feynte-steate? it beginne fen moarn, az de deade fen joed? Aldoz langjet hy den ney sijn deade, in achtjet sijn libben illindig. Wierom hy æck naet for lockigh hâden wirde kin.

Az hy den, ney bejearte, dy fryheyte forkrigge het, in komn iz to de jeld dear ijn Hercules ker juwn wirdde, æf'er de wey fenne deugd, æf it paed fenne boazheyte ijnslaen woe, in æf'er de reed'ne æf de herts-njue for gidze in liedsman bejearre, so moat hy æck d'yene ig tsiezje. Den beginne de flaesck-lusten in de wrâdz-bejearten him mey tockjen, lockjen in troeteljen oon to lordigjen, om

om him onforsjoens t'oer-fallen: In ho lijts binn'er dy herre dear trog wraegselje, in naet ijn 't not reytsje. Mar het binne 't dogge for nochten ijn 't eyn, dy-se him jaene? Fordoarne formeytsen, dy him altijd onreftigh meytsje. Willen, dy it berouwjen onderworpne binne, allijck de jocktme ney it kaerdjen bijt-smertet. Forblyingen dy mey prijckle in ærbeyd op-spoarre, ijn in ægen-blijcke uwt-rjuechtge, in mey in lang-doerjende knæg-wierme ijn 't meywitten folge wirdde. Dit iz de aerd in de natuwre fenne wrâdsche lullluwckjende nochlijckheyten, az-se mey earnsthestige nuyverheyte ondertaest wirdde. Want dear iz naet yen so swiet, dy fen griene galle naet oerwâlge wirt. Naet yen so oongenamme fen smeyts, dy nin jinheit fen quea ney-smeytse jouwt. Jâ dat slimmer iz, dear iz naet yen so wol miett'ge, dy yen on-mietgjende pleage naet mey-in ney-slijppjende iz. Jiette spreck ick naet fen focke onnochten, dy elckom falm klear kinne kin, az kibbjen, sjuechtjen, flechtjen, fjochtgjen in oare fortrietten, dear ijn de onbetochte jeugd herre sommes trog on-miettigeyt, sommes æck trog brea-dronckenheyt bringt. Iz 't nu so dat de formeytsen (dy 'er ijn schijne to wezzen) naet den on-nochten binne; in wirt herre pijnne ijn-swolge allijck de bitterheyte mey 't alssem-wetter, dear uwt iz licht to merckjen, ho great in ho gruwle-bitter de onnochten falm wezze môtte. Hier habbe Y it heele libben fen in jong minsche, dy him (fen sijn âders in maesters ontlestge) to alle moed-wille bejuwne, æf om sijn flaesck-lusten to folgjen oonsteld het: wier trog hy naet oarz dreauwn wirt, az æf 'er fen in gruwle-gaest besitten wier, fen waem hy sommes ijn 't wetter, sommes ijn 't fjoer smijtten, den op in toer sot, in to leste fenboppne dol homppe wirt.

Mar schien hy de reden, az in goe nolck paed-lieder, folgje wol, loaytsje! so binner æck bjuestre swierigheyten for hânne: want den moat hy him to in doerhestig gestuecht forsirddigje, altijd schrep in ijn forwar stean, az wezzende fen fore, fen estre, fenne yene in oare ig, fen sijn sijnne beset, dy him on-ophâdlijck to keere giet. Het iz dat dogge for in sijnne? Alle het im behæget, alle het 'er sjocht, eynlinge de greatste sijnne, dy 'er ynne wrâd het, dat iz de wrâd salme. Mar dat slimmer iz, hy sielt

solle

folle mock-lægen in to gearre-fpijlljende oer-yenluwdingen ijn fijn eyn flaefck, dy to gearre mey de fortwijvle drift-fjochtmen (dy ijn dy jieren herre tolle kreft in fterckme habbe) naet oarz fijkje, den ftuwne, uwre in for-fâlle om him to oerftjolpjen, in ijn alle boazheyte to dwaen om-rôl-ljen. De almoggene God, in nimmen oarz, mey him dizze wey uwt-kippjen dwaen. God allinne mey im dy dwaen to it uwt-eyne bewânneljen. De goe God allinne kin him fen al fijn ftrijdjen in oon-fjnechtingen de oerwinninge jaen. Want wij loaytfje wol ho lijts ljue herre op dizze fmôlle ftijckel-wey bejaene, in ho folle (fen dy jinge dy 'er al op begoalt habbe) jiette weer oerbeck riggelje. Folgje nu hocker wey dat Y wolle; fo moat Y jo de fcheadlijcke wol-luftme to buwt oer-jaen, æf in oon-hâdende gefjuecht oon-nimme. Y moatte jo to moed-wolle bejaen, æf ijnne teamme hâde: Al fwie-tjes fliuerckjende meye ftreamme dôl-drieuwe, æf al wraegfil-jinde in ærbeydjende dear jin opfwomme. IJn 't kirtte, fjea Y in jong minfche, dy, ijn fijn jonge jieren, fenne ijd'le forgonckljjcke wrâds wol-lulten, ijn rommiettigheyte droncken het, y fille befijnne dat hij dear trog fo for-doave wezze fil, allijck in dronckne bjealgert, deys ney 't gelaegjen, him be-fielt: æf hy fil 'er focken, focken onlufte fen habbe, dat hij 'er naet meer fen bejearje fchil: æf hy fil 'er fo wirgh fen wezze, dat hy er naet meer fen fprecke nog oon tinffje mey, az mey wer-ze in leed-wezzen. Loaytf'y op dy jinge, dy de luften man-haftig jin-fteane, Y fille befijnne dat hy fo æf-med in for-britfen iz, fen on-ophâdlijck ftrijdjen in jin-ftean, dat hy ree ftiet om him op to jaen, æf to ftearren in him falm to forlitten. Kijtfe! dat finte de willen in nochten, dy me ijn dizze bloazjende jieren het, dear de bern fo ney reck-halzje, in dy de âde ljue fo bekleye.

Nu komt de jelde fen in folkom'ne man, wier ijn elckom op wittenfchip tincket, in om fijn gemack to nimmen. IJn yen ding, 't iz wier, mey dizze âderdomme wol folkommen æf folmecke neamd wirdde, om dat alle minfchene on-folkomenheyte, (dy ondere fljuechte bernfckheyt æf lichtfirddige jongheyte oerfchuwlle wierne) ijn dizze tijd ijpenbierlijcke to teane ontditfen wirdde. Hier fille wy naet kâtje az fen dy jinge, dy by de wrâde for wijz in loc-kig achte binne. Eerft habbe wy (fo boppe forhelle iz) mey ængft-

me bortte, in dear ney yenige kirtte nochlijckheyten nuige, dy oppe hacke mey lang-doerjende rouwe folge wirdne. Mar nu beginne dy goarrige giergheyt in opbliezene eer-grittigheyt jerm op to jaen in oon to prijzjen, belauwjende rijckdommen, steat- in eer-aempten az wij herre sljuechs oonbidde wolle. In, ijnne wierheyte, dear iz ninter fen alle (Goads tjienners uwt-nimd) dy om d'yene fen twaën, mey herre oonlockjingen to forkryen, him naet fenne tjercke-teck dôl-hompet. Mar het restlijckheyte sille dy uwz ijn 't lest oon-bringe? Want az in gierg minsche tuwzen reysen, to wetter in to lânne dien, folle prijcklen in grijmme to-fallen lit het, forschaete schip-breckingen mey rest-leaze ærbeyd in ængste ontgien iz: so het hy trog-geans naet meer az tijd forquistge, jâ de jichte, laemme ljea æf oare sjocht-quolme oerwônne; habbende om dizze rest sijn gemack forlitten, in om jild in goed to gearjen sijn libben forlern. In æf hy nu al folle wônne, in 't heele eassen fenne kostlijckste pearlen ontbleate, in al it goald fenne welt-wrâd fuwne hie, mien Y dat 'er him der mey to rest stelle, in noeye litte schoe? Ninsinz: Want hy schil, trog al dit boddjen in slobbjen naet oarz den nye moeyte for lichem in gaest forgearre habbe, ijn 't to-kommene: hy sil fenne yene moeyte ijnne oare ploffje. In it sil it eyn naet wezze, mar in forwigselinge fenne yene ijnne oarre jammerjende illindigheyt. Want for hinne het hy se sijke to kryen, nu gruwlet hy se to forliezjen. Eerst het hy se krigge mey in greate brân fen bejearte, nu besit hy se mey in rijzbolckjende ængste. Hy het greate prijckle fen moardners lit ijn 't sijkjen, mar nu hy-se fuwn het, ænget hy for de struwckroavers meer az ea. Hy het greate ærbeyd dien om dy uwtte yerde to dollen, in nu iz hy ommers so djoejende om dy dear ijn forschuwljende to bedobbjen. Ijnne somme, ney dat hy al sijn reyzgjen folbrocht het, so giet hy ijn in sinzenisse; iz sijn lichemlijcke ærbeide fol-eynge, so wirt hy mey in on-eyngjende onrest ijnne gaest hoffne. In het het dizze earme bloed dogge to leste ney so folle fortrietten finzen? Naet oarz den dat de dijvelsche giergheyt 'im wijz macket, trog bethauweringe in sin-beguwcheljen, dat hy hette sônnerlings forkrigge het: Onder diz giet 'et him allijck d'earme ljue dy de deal wijz-macket, ondre schijne fen herre ijn jearm

ear-

earmoed to holpe to wollen kommen, dy jearme hânnen fol bledden sijnne az-se miendne dat it goaldne Friesche Rijders wierne. Hy besit, æf wirt besitten fen in ding, dat ijn him salm kreft nog deugd het, dat nin pijne forseltje kin, jâ dat ontijger in onnutter iz den yenig kruwd oppe yerde. Eynlinge hy het in heapsen tzæf in dong forgearre, dear trog hy so onforstânnig wirdden iz, dat hy 'er sijn holle mey kranzget, ho wol hy 't, mey rjuecht! wol ondre foet-sôale behearde to tredden. Mar az hy dit al het; nuwget it him den al wol? Jâ solle min az to fore. Wy prijzje jamck de dranck, dear trog de toarst steande-foets fordreauwn in wey-nimd wirt: In it ijtten dat (æck lijts nutge) wol fet, wirt jinne hongre hæg achtge. Mar ho-me hier meer æf drinckt, ho de toarst greater wirt, in ho me 'er meer fen ijt, ho de hongre uwz meer pricket. It iz in wetter-sjocht, in huwnz-hongre, wier fen me eere borstje schoe den forsiedge wirdde. In (dat gicker iz) dizze toarst iz so bjueller ijn somge minschen, dat hy jearm dobben dolljen det, sonder herre dear sen drinckje to litten: want ijn oerfloede fen wetter in weet lye se toarst in hongre. Jæ habbe wol great goed, mar je doare 't naet bruwcke: it schijnt dat jæ it genietje, mar herre dear naet mey formeytsje. Want jæ habbe 't nogh for herre salme, nogh for oare, mar fen al 't jinge jæ habbe habbe se naet, in lye rju komm're fen 't jinge se jiette naet besitte. Lit vwz den sizze dat it forkryen fen dizze falsche goedren naet iz den ærbeyd ijn 't lichem, in it besitten dear selle on-gerestheyte ijnne gaest, dy so folle greater in swierer iz, az de gaest spits-sijnniger, inckeler in tierer iz den it flacsch. Mar de aldergreatste illinde komt eerste oon knerssel-tosckjen, az me dizze goeden begint to forliezjen, az-se trog schip-breck, plunderjen, sijnschippe, brân æf herrelijcke uwncken wey nimd wirdde. Den begintme to gâlljen in to guwzjen allijck de lijtse bern, dy herre bort-reauwe forlern habbe, dat lijcke-wol om naet iz. Y kinne jearm forstân naet ijnprintje, dat alle wrâdz goeden forgoncklijck binne: Want jæ hâde jearm naet allijck æf se beroave, mar æf s' al fild wierne. In om datse alle heel herre hoape op dizze naetige dingen set hiene, so komme se ijn socken wan-hoape (trog dit forliezjen) dat me se dear naet uwt holpje kin. Jâ (dat jiette meer iz)

iz) al 't jinghe dat ſe miendne to winnen, reckenjeſe forlern to habben, az 't her, ney jearm fornimmen naet lockt. In az herre altijd nin beſondre ſeyn to fâllet, ſo achtjeſe ſtracks gritte ſchea hit to habben; wier trog me ſommige ijn ſocken forbjueſteringe ſjocht ſallen, datſe herre libben dear trog forkirttje. Kirt-om de leane fenne giergheyt, oer dy jinge dy ſe tjienne habbe, iz maeſt-tijdz allyck de forjildinghe fenne deale (dearſe eerſt uwt-ſpruwtte iz) dy, ney dat hy de wolle fen ſijn klircken lijts-tijds dien het, jearm dear ney oer-lieuwret ijnne hânnen fenne boalle, æf ſalm de halze breckt. Ick forhellje jiette naet yens de miz-dieden in boazheyten, dear to dizze gier-ſecken jearme bejaene, om to herre fornimmen to kommen, wier fen herre binne-witten ſo fol iz, dat ſe trog it knægjen ninter-ſluwne reſtje mogge. It iz uwz nôag, bewijzge to habben, dat trog dizze ſijnne djoejerye (wier mey ſolle minſchen hier op yerde on-leegh ſinte) it lichem oer- in uwt-kreſtge, de gaeſt forſlijtten, in de ſiel forlern wirt, ſonder yenighe nochte æf fornoeyinghe.

Lit uwz nu hette fenne Eergierigheyte petearje, dy trogh bejeartme om greate maeſters fenne wrâd to wirdden, jearme tijde gicklijck in onnutlijck det forſlijtjen: trog waem, ſo wy hette meer æf ſijckerers miene to bekommen, wij ſille uwz bedrægen ſijnne, oermits jæ jiette min iz. Want allijck de Giergheyt uwz bedrieget, for al uwz moeyte in ſlobbjen naet jaende az yerde, modder in wæze, alſo iz d'Eergierigheyte uwz mey wijn in rijk leanjende. De ſchins-jeſten fen dizze binne ommers ijdel-naetig, az-ſe fenne oare grouw in plomp binne. Me wirt trog alle beyde to yenerleye æf-gruwne laet: mar dizze iz ſo folle prijck'ler, az jearm wettren ijnne oonfange klearer in ljeaſlijcker lijckje Ondre jinge dy herre to de eer-gierigheyte bejuwn habbe, loaytſje y dat ſommige by Keningen in Poteſteaten great achtge binne, yenighe gebiedje oer legers in heerkreſten, in y ſjea dat elckom ney ſijn ſteat groetge. eere, in ontſjoen wirt fen jearme dy onder herre ſteane. Y kijtſe datſe mey purpre, rea-ſcher-ſecken in goald beklaeyd geane, wier uwt it lijcket datſe allinne de wille fenne wrâd habbe. Mar me ſielt naet, ho ſwier dat elcke lead

fen

fen dizze ijd'le eer-prealle jearm waget. Me wit naet ho folle dat dizze eerbiedingen him wol koſtje, in hot ijd're jelne fen dizze koſtlijcke forwiclle wol bedræget. Want dy is witten 'er fen hie, ſchoe ſe ninter-ſtuwne ſo djoer bejearje to keapjen. Want fomge binne trog lange in ſwiere tjienſten to focken ſteate komn, jearm libben wæge habbende oon alle oerden, jâ folle-tijds mey forlieze fen earmen in ſchoncken; in dat al to bejearte fen yen Prince dy learre het tuwzen ponſmieten lân, uwt de bruwekme fen ſijn ſijnne, az it libben fen hondert-tuwzen focke minſchen as jæ binne: wezzende ommers wol onlockig datſe ſock yen tjienje, dy jearm naet ljeavet, in gick datſe miene hæg achtge to wezzen fen dy jinge, dy ſe om naet wol to træppje litte ſchoe. Oare binne to ſocken gloarje op-kleauwn, om dat ſe de Prince meye muwlle ſpritſen, æf floyte, in mey jearm tonge in hânnen tjienne habbe, ſizzende in dwaende, ſonder onderſchie al het 'im behæget, wier to in from hert him nea ſchoe bejaen kinne. Want jæ habbe tuwzenerhânne ſmeed-huynjen lye moatten, in jearm folle mielle ijn 't ænſichte ſpye litten. In ho gemienſem dat ſe æck meye Prince lijckje to wezzen, lijckwol binne ſe az immen dy yen forſchoerrende lieuwe trog greate lijſemheyte, folle kaerdjen in troeteljen mack macke habbe, in dy ſalme ninter tijd ijtten jaene, æf de hân mey ængſte oerbeck hellje, gruwjende altijd grijppe to wirdden. In jiette wirt hy wol yen reyſe ijn 't Jier ſo bijttne, dat hy 'er lang noag oon het. Allijck iz æck de uwt-komſte fenne Prince-frieunen. Want az yenigh Prince, mey'er tijd, immen ſo hæg het dwaen klieuwen, ſo iz it him in formeyts, dy ſelle (âz hy mient t'eyne fen alle ſwierigheyte to wezzen) ijn kirtter tild fen boppne del to ſmijtten: in as hy immen mey folle rijckdomme in goeden op-folle het, ſo perſſet in knijppet hy 'im weer uwt, allijck in ſponſje. Want jæ ljeaſje nimmen az jearme ſalme, achtjende elck yen berne to wezzen om herre tjienſt in nochte to jaen. Dizze blijnne hoavelingen meytſje jearm ſalm wijz dat ſe folle frjuehen habbe, in hæg by de minſchen achtge binne, in tinſſje naet yensken dat (allijck jæ jearm feynzje oare to beminjen in to eerjen) jearm fen oare allijck dien wirt.

Want

Want dy meer maesters binne az jæ, dy groetje herre naet az oer-dwerze; dy onder jearm stea, groetjese om datse se fen dwaen habbe, in bewijzje jearm steate, stoele in taebberte, in naet jearm persoanen de eere. Oongeande dy jinge, dy fen allijcke condijsje æf steate binne (onder waem de frjuenschippe wol maest behearde plijgge to wirdden) dy benijdgje, lasterje in stecke elck-oarme, in binne altijd oongerest, æf om jearm-eyn ongelocke, æf om in oarz wol-fearte. In dear iz ommers nin greater torminte, az de nijdigheyte, dy egentlijcke oarz naet iz den yen baernende kjeald-sjeacktme ijnne gaest. Wier uwt nu wol to forstean iz, datse nin sijckre frjuenschippe habbe, dy altijd by forstânnige ljue for in djoerwirddig dinge hâden west iz. Bejearje y dit jiette klearer to sjean?

Lit it lock herre de reg reyz to-keere, elck yen sil æck stracks fen jearm æf-dwerzje: litse yenskes æf-sot wirdde, ringen silmese schean oonsjean: lit jearm dy heerlijcke taebberte benimd wirdde, nimmen silse meer kinne: in lit 'er in onbeheynte busfle mey dy oonsjeanlijckheyte oon-klaeyd wirdde, hy sil steans-foets (uwt kreft fen dy Steat-taebbert) genietje alle eerbiedinge in oonsjog, dy de oare fore hinne bewijzge wirdde. Ondertwissche wirddese so hæg in littinckue op-quabbe, allijck de Esele, it bijld Isidis kritsjende, fen alle eerbiedingen dy de goadinne oondien wirdde. Jæ merckje naet yenskes dat naet jearm persoanen, mar it lock so eere wirt, dat 'im folle tijdz fen herre, az fen in tuwn-esel drægje lit. Hier moacht immen sizze: Jæ habbe to minste jearm wille so lang az dy steate doerret, in binne ondertwissche jamck ijn herre schick: in immen dy trye, fjouwer æf meer jieren goe-dægen het iz ommers al sijn libben naet ongelockig! Dat iz wier, az me dit goe-dægen neamje mey, altijd to ængjen om fen sijn steate forsot to wirdden, in alle dægen to djoejen mey great janckjen om jiette hæger to klaerdjen. Ljeave frjuene, dizze, dy y miene ijn herre schick in ney herre sin to wezzen, om dat y se allinne fen buwtte sjeane, dij sinte fen binne al folle oarz ontheystre. Dy lijckje wol in moy mirsle finsenhuwz, mey folle dobben in læën, dy fen binne mey tjusterheyte, wiermen in pijn-bancken fold binne. Y miene datse greate romte habbe, mar jæ miene dat se benijpt in

in near binne: Y achtjese ijn hæge steate to wezzen, mar jæ bâdet for yen kliene condijsje. Nu iz immen, dy him tinckje lit dat sjeack iz, wol so herteleaz, az yen dy ijn wierheyte sjochtjende iz: want æf it schien Keningen wierne, in jæ achtne jearm salm for scheamel-ruwtters in kôaters, so binne se æck ijn jearm gemoed naet oarz. Want nimmen iz aet oarz az hy mient. Y loaytsje wol datse fen folle tjienners in slijppe-folgjers forsilschippe wirdde, mar jæ freezje æck dy jinge dy se selm to jearm beschermers in lijvschutten uwt-kerd habbe. In æft jæ allinne æf ijn silschip sinte, altijd ængje se. Binnese allinne so kijtsese aloon om, in onder folle silschippe stier-ægje se oon alle kanten. Jæ drinckje wol uwt goaldne in sulveren bijckers, mar ijn dy, in naet ijn yerdne koppen, wirt it maeste fenijn schinst in de deade 'er uwt swolge. Jæ habbe seste in schiene plom-bodden, in az-se bejearje to restjen, so heart-me naet in muwz ijnne keamere risseljen, ja naet in lang-schoncke migge kin se oon-gonzje, in lijckwol kin in lân-minsche better sliepje by it ruwzjen fen in rinstreamme, æf it remoerjen fen in Jier-mercke (naet habbende az hirdde yerde to sijn bult-seck, in de blauwe hijmmel to sijn teckne) az dizze ijn socken greate stiltme in macklijckheyte: want jæ dwaen naet az om-wranteljen in wrotten, altijd duchtjende datse immen kommen hearre, in kinne ijn herre rest ninsinz restje. Bejearje Y, ijn yen somme, to witten het onderschie 'er twissche herre, in de quælckst-hânle finzene ljue iz? Alle beyde binne se sletten, in habbe yen swiere lest to schoastjen. In æf nu d'yene wol mey yerzen in d'oare mey goald oerlaedne iz, so iz d'yene æck naet sletten az oon earmen in schoncken, mar d'oare oone gaest in siele. De finzene slyppet sijn yerzne kettinge, in de hoavelinge iz æk ijn sijn sest-sijttre. De finzne fortreast it lichem jiette sommes trog de gaest, in sjongt wol in reis mids ijn sijn illinde: mar de hoavelinge, æf-medde ynne gaest, quelt sijn lichem onophâdlijcke, in kin 'im naet to restje bejaen. Belangjende 't fornoeyen dat Y miene datse habbe, dear ijn binne Y jiette meer forbjuestre: want Y achtjese great om datse hæg opteyn binne: mar dat iz ommers so gickhestig dien, æf y in dwirg-manke, so great az in rôaz'ne tomme, heel great achtte om dat 'er op in toere, stinze æf hage wiere stoe. Also

dwaen-

dwaende miette y 't bijld meye foet-schéamle dear 't op fliet, dat y besondre miette moaline, om sijn hægte to witten: sjeande op sijn hægheyte allinne, in naet op de hægte fenne foet dear it op rest, jå tjog 'er de foet ond're wey, in y sille 't heel lijts besijnne. Y reckenje herre æck hæg, (so hier oppe yerde yenige hægheyte wezze kin, dy, by de hijmmel forlijcke, naet meer az in flippe iz) mar wier 't dat Y se ijn 't hert kijtsne, Y soene 'er heel oarz oer tinske, trog dien dy wierhestige greatheyte ijn 't klien-achtjen in forsmaedjen fen alle ijdle hægheyten (dear jæ mar earme fletfincken fen binne) gelegen iz: wier for datse jearm salm æck naet hâde, om datse al-oon hæger klieuwe wolle, in minter-tijd jearm bejearte beklaerdje.

Y sille muwlck wol immen sjnne, dy socken op-sot ijn sijn ijnborste meytse sil: az ick to socken steat komn bin, so wol ick my to reste bejaen, in noeye litte: mar so ringen hy dear to komn iz, kin hy quælck so lang toasje dat hy sijn amme hellet, æf hy bejearret jiette hæger to klieuwen. Want dat im to fore so hæg schijnne, dat achtjet hy nu korts naet yen treppe to wezzen. Hy achtjet him heel leeg, om dat 'er immen boppe him iz, ho-wol hy him hæg behearde te reckenjen, om dat 'er so tol-leaze mennigte onder him iz. Hierom klieuwese so lang tot dat herre de amme to leste oppe wey bejouwt, æf datse fen boppne dol truwzelje. In æst se schien trog lang ærbeyd al op 't hægste komme, so iz 't æst se op 't hægste fenne Alpische snie-bergen, mar naet boppe wolckne, wijnnen in twierren wierne: wezzende az den eerst to rjuechte alle onwaeren, blixme, tongre, ængste in prijckle ijnne tuwt juwne, wier trog herre hægmoed wol to tijgge fornaetigd wirdde kin. Dit punte sil y my muwlck wol to-steân, om dat it uwt folle schijd-schrieuwers in dægelijcksche ondersijnnige bewijzge wirdde kin: mar by æventoere sil y sizze, dat dy to de kroane in haed-stoack bern' binne, in fen bernsschoncke op ijn socke hægheyte set sinte, buwtte dear to ærbeyde to habben, dat dy to minste fry binne fen dizze quolme, in wol lockig achtge wirdde mogge.

It kin wol wezze datse dit ongemacke so wol naet fiele om dat 'er ijn berne in opset binne: alljck dy jinge dy omtrint de fluw-

aant. Holl.

Rûwzen fenne Nijlle berne in opteyn binne, it ruwzjen dear salme wend binne: dy ijnne linzenisse to wrâd komt nin great langjen neye fryheyte het: dy by de Cimmeren, onder greate tjuesternisse teyn in op-set wirt, ney de dey naet luwckje: in dy op it Alpische bergte great-macke iz, oere miste, onwaer in snie him naet forwond'ret. Mar dearom binne se 'er naet fry æf, oermits de blixme sommes wol in pearle fen jearme kroane buwckje, dy haed-stoack ijne felt brecke, mey in great heapsen snie oer-stoppje, in trog in onwaer fen droafheyte in fortriet jearme 't forstân in de gaelt fordompje in fortjuesterje kin. Jæ binne wol kroane, mar mey in kroane dy, ijn wierheite, fen hæge-tuwcken in stijcklen frissle iz. Jæ habbe yen rejear-stæve ijnne hânne, mar fen reyd, dat meer az yenig gewaegs ter wrâd fenne wijn hinne in weer flingre wirt. Ick forsijckerje jo, dat de kroane in stæve (ijn pleats fen dit hert-swier to genezzen, in dizze sorge, in dit fortriet to fordrienwen) de forneamste oorsæcke in uwtstjeap iz, wier trog dy selle de minsche oon alle iggen to-forzje. O kroane! (sey in Kening fenne Parssen) dy wilte hoe swier du uwz oppe holle persleste, hy schoe dy naet op nimme wolle, al wier 't dat hy dy oppe wey lizzen fuwn. Dizze Prince dy alle minsche lock ijne hân hie, so 't schijnne: dy elckom lock in ongelock, ney sijn beljeasjen, to-fuwgje koe: in alle ljue (so 't him lit oon-sjean) gerest meytse moacht: betjuwgt ommers klearlijck, dat hy fen al de wrâd (dy 'im onderdienigh wier) naet den fortriet in greate moeyte hie. Het sille uwz æck alle oare Forsten sizze, az-se uwz sljuechts neye wirdde anderdje wolle. Wy wolle naet freje dy jinge dy jearm libben, trog rampsilligheyt, ijn yen schânlijcke dead eynge habbe: nogh dy jinge dy herre Keningdomme by jearm libben bedobbjen sjoene, in habbe jiette langh ijn greate illinde libbe, ney datse fen jearme steate beroave wierne: allijck Dionijz fen Sicilien, dy better gerest wier meye rijz-biezme ijnne hân, om de bern fen Corinthen to gijsseljen, az meye Steat-stoack om 't heel trye-hernig Sicilien to rejearjen: æf Sylla, dy ney dat hy 't gemiene-beste fenne Roamere scheyne, in de romme wrâde trogplondre in æf-schomme hie, jiette naet koe restje, eer dat hy fen salme (æck mey greate prijckle) sijn krest in oerwjealdgjen de

 leyd

leyd in oerjuwn hie. Mar lit uwz de Kening Salomon sijn miengje æf-freje, dy mey sânnerlinge oon-tjoglijckheyte fen God begave, in rijck fen alle dinge wezzende, æck it goald uwtte Eylânnen kommen die: hy schil uwz trog yen besondre boeck onder-rjuchtje, dat hy al it lock dear yerde bepreauwn habbende, dear ijn naet den ijdel-naetigheyte, moeyte, in knæginge ijnne gaest fuwn het. Lit uwz de Keser Augustum freje, dy yen fredigen besittre fenne wijde wrâd wier, hy sil sijn forlijnne libben bekleye, dat trog-brocht iz mey greate moeyte, in sil de restlijckheyte fen yen sljuecht minsche oppe yerde bejearre: achtjende dy dey hæg-lockig, wier ijn hy him fen dizze ondræglijcke hægheyte soe ont-tjean mogge, om fordoon allijck in gemien man, ijn rest to libbjen. Lit uwz æck Tiberium, sijn ney-folger freje: hy schil uws bekinne dat hy 't rijcke az in wolve by d'earen hâdt, dat hy jearn forlitte schoe, so hy naet ængge bijtten to wirdden; wier om hy 'im jamck beklæget oer it Lock, dat him so hæg op-tille, in dear ney de learde benimd hie, dat hy naet weer dôlklieuwe koe. Foarts Diocletianus, dy (ney de wrâd to sprecken) so wittne in deugdlijcke Prince wier, sil sijn salm-willige ballingschippe fen Salone hæger achtje, den it wrâd-heerskjende Roamsche rijcke. Einlinge Keser Kaerl de fijfde (dy hâdne wirt foar de lockigste Prince dy 'er ijn folle houdert jierren libbe het) sil uwz sijn conquestearre oer-winsten, fictoarjen in feyne-presljen forflockje, in him naet schamje to sizzen, dat hy folle meer forneyts in restlijcheyt ijn it Kleaster, in ijn sijn yenigheyte het, az ijn sijn alderhægsteatlijokste libben. Sille wy nu focke ljue lockigh reckenje om dizze miengje, dy jearm salm dearom onsilligh hôaldne, dy herre lock ijnne forleeginge sijkje, in oppe romme yerd-beame nin pleats sijnne, om mey dizze hægheyte restje to moggen, nog nin bod so goe dear op ja sliepje kinne? IJnne somme, dy iz allinne to rjuechte lockigh, dy free in yen goe fornoeyen ijn sijn hert het: in onsillig boppe alle minschen iz dy, dy nea restlijcke in to free iz. So wier den Pier, Kening fen Epiro wol onlockig, dy de heele wrâd onder him twinge woe om rest to kryen, so hy petearre, in sijke so fier, 't jinge ney hy wol better to bekommen wier. Jiette onsilliger wier Alexandre, dy in great-machtigh Keninge hem

wez-

wezzende, in de heele yerdbeame, by ney, foroere habbende, so eer-gierigh wier dat hy jiette meer Wrådden sijke, in wirdde lijckewôl, binne tiye dægen dear ney, mey segs foetten yerde fornuwge. Kirtom binnese oppe Alpische hægtme bern, jæ wolle ijnne hijmmel klieuwe: habbese alle Keningen oppe yerde teame, soo sijkjese ijnsijnjen om tjin God to plachtjen, wollende ijn sijn bewâde in gebiede tredde: in hâde nin miette nog eyne, to dat God jearm naetigh-formiettne belaeytsjende, az jæ nu oppe bopperste treppe miene to wezzen, al dizze opbliez'neheyte to naete mecket, herre twangstoacke ijnne hânne sticken breckt, in herre, trog jearm eyn kroane lit fordruwckje. Om den, sluwttende, mey yen wird to sizzen, het goe dat wy trogge eergierigheyte forkrye: me ly't folle ongemack om ongemack to forgearjen: me mient alle stuwne, mey it op-klieuwjen, uwt it quea to reytsjen, mar ho wy meer boddje om greater to wirdden, ho wy uwz salm meer ijn dit quea om-wrantelje. Ick kâtje hier naet fenne illinde dear jinger, dy alle herre libben lang de kapproene neye wijn sot habbe om dy mijldheyt fenne hoassche fortuwne to ontfean, in jiette naet genietje habbe mogge, mar habbe, mey greate hertswier, oonloaytsje môaten dat it jild ijnne hânnen faln iz fen yen dy 'er naet om ærbeyde het: nog fen dy jinge dy 'er so sjoerigh om onderinoar kringje, datse 't forliezje, in to leste kommen dwaen ijnne hânnen fen yen tredde, dy him dearom nauw yensken forrierd het: nog fen socke dy 't al ijnne fesken habbe, dy so fest to-sluwtte dat 'et jearm trogge fingren fâlt. Want dizze binne de ongelockigste achtge fen alle gearre, allijck se æck finte, oermits jæ jearm salm dear for hâde. Hier uwt besluwtte wy dat alle dizze mijldigheyten, dy uwz fenne wijlde Wrigge (by meneare fen sprecken) to finstre ijnwyd wirdde, naet oarz binne az lif-lesssjen in al sijn jaen æf schinckjen naet oarz az lægen: in dat hy de gick mey uwz schert, dy elckoarme buwtsje om socke fodderye, wier trog de maest-habbende de ongelockigste iz.

Wol oon (sil Y muwlck sizze) de gierge goarre het nin genotte fen al sijn goed: in de eergierge wijn-borste naet den on-rest in quea: jæ beærbeydje jearm salme alle beyd yen hol oppe wrâd. Mar

schoe 'er nu naet wol yen minsche wezze, dy yenige eertjienst betjienne, æf by yenige Prince him hâdende, sijn goeden swietjes schoe genietje kinne, in sonder dizze dwelm-sinnige herts-driftmen to so'gjen, yenige hægheyte mey gerestheyte in fornoeyinge fen sijn gaest bruwckje? Jâ ijn soare-geande tijden, da de minschen de âde yenfadigheyte in inkelheyte jiette naet alleheel forlern hiene, moacht it yensinz schean: mar ney de omgong fen joe-deis sjog ick nin middle om dear to to reytsjen. Want az y jo joe-deys ijnne gemiene secken mingje, y moatte ommers goe æst quæ dwaen. Dwaen y quæ so habbe y God to fijne, in jon Mey-witten to in boalle, dy jo onophâdlijcke priem-pricket. Dog y goe, so hab'y de minschen, in onder dy de krestigste to fijnne, trog waems queawolligheyte in nijde y bedjoept, in trog waems wriggerye y sonder op-hâden hossne wirdde. Behægje y de gemiente so behægje y yen tuwzen-hollig on-djier, in om jearm to behæghjen moat y jo salm mizhæghje: behægje y jo salme soo mizhægje y God: Behægje y God, y stea ijn tuwz'ne prijcklen fenne wrâd, in habbe solle sortriet. In dearom az y de nolckste in nommelste ljue fen dizze matearje petearjen harckje, soo sil y altijd hearre datse mey op-sot, æf trog wierheyts kreft dreauwn, on-betocht sizze sille, dat 'er nin meer rest oppe yerde iz: az æf-sônnerlijck in buwtte gemiente-tjienste to libbjen Ja sommige bekleye herre datse onder it remoerjen fense paleysen in hoaven libbje moatte, in tiesje op nin dinge meer az dear fen ontsleyn to moggen wirdden. Eynlinge y sjea nimmen dy nin mizhægen het oon sijn beroppinge, in winschet altijd ney oare ljue betjienninge, howol it im wol ringen rouwje schoe, az hy 'er er ijn sot wirdde. Nimmen noaget oon de hânlinge dy sijn jeld beteammet, in luwckjet aloon fear dy ontsleyn to wirdden, howol hy de âderdomme jearn forlanghje schoe, so folle him muwglijck wier. Het sille wy den ijn dizze fortwierringe des gaests dwaen? Sille wij den om de rjuechte beschiedenheyt, beleestheyt in frjuenlijkheyte to fijnnen it silschip fenne minschen ontflean? in uwz ijnne wâden for-schuwlje bye wijlde in bjuestre on-djier? Om on-miettige herts-driftmen to formyen, uwz fenne mennighte der redelijcke cretuwren æf-schiede? In om de boasheyte fenne wrâd to ontkommen, uwtte wrâd gean? Wier 't dat wy socx dwaende restlijcke libbje

moach-

moachtne, so wier 't so heel jamck naet to miz-prijzjen. Mar, ô laesje! alle minschen dy 't wol soene dwaen wolle, mogge naet, in dy 't al dwaene sijnne 'er jiette focke fornoeyelijcke relle naet az-se wol sijkje. Sommige hab 'er wol njue to, mar de wrâdsche scheamte tjochtse oerbeck: wier ijn datse greatlijcks sorbjuestre binne, datse herre schamje for dy jinge dy se ijn herre herten fordomje, in to rie geane meye greatste sijnne dy se habbe. Yenige oare wirt sore hâdne dat me 't gemiene-best beheart to tjieujen, in jæ loaytsje naet yenskes, dat dizze rieds-ljue nimmen az herre salme tjienje: in dat de maeste heapsen sen dy, it wol-fearte sen 't gemiene minst sijkje. Sommige wirt to sorstean juwn datse trogh herre goe fore-gong oare ljue forbetterje mogge; in jæ trog-kijtse naet dat tuwzen suwne minschen, jâ de heel-maester salme, ijn in onstitsene sted folle eere de pest-sjeacktme krye, az fordrieuwe sille: in dat dear ijn to kommen naet oarz den Goade tentearjen iz, oermits tjin socken stjonckende loste nin better forhoedinge wezze kin, az 'er sen dinne to blieuwen. Eynlinge allijck de swiete wettren ijnne see rinnende her de sâtigheyte naet benimme, also lijts schoe æck Loth, mey jiette yen twae trye fromme tzierlen sijns gelijcke yen hoaf æf Sted sen Sodome forbetterje kinne. Oongeande nu de forstânnigste minschen, dy (naet lijtser sor herre siel az licheme bekomre sinte) in suwne loste, sier senne jerre-sea dear quea menearen sijkje, in dy trog in Ingel Goads meye hân laet wezzende, ijn tijds allijck Loth ijn 't lijts stedtje Zoär, uwt dizze fordearringe dear wrâd, in uwt de stedden dy mey dizze pest beschern-slingre binne, ijn yenige pleats op 't lân slechtje, om jearm aldear mey ijnsiernheyte to oeffenjen ijn yenige goadsillige wittenschippen in opteyne oertinssingen: ick lit wol to dat dizze ijn socken nead-druwckjenden steat naet binne: mar oermits jæ salme jearme prijckle mey bringe, so kinne se herre dear sen æck quealck befrye. Jæ slechtje 't hoaf in wirdde jiette 'er sen oon alle kânten bestoarme. Jæ sijke de wrâd to ontslechtjen, in jiette folget jearm de wrâd to de deade to ney. In jæ mogghe quealck yen hernke ijnne wrâd sijne, dear de wrâd herre æck naet sijnt, so sjoerigh sijktse herre to fordearren in to fornieljen. In az-se trog

Gynne

yen suwnerlinge graesje Goade for yen tijd fen dizze oerwjealdinge schijne forlosse to wezzen, so wirdde se mey yenige earmoede beswierre, æf mey on-free binne huwz hofline, æf æck fen yen quea gaest forsijke. Unne somme, datse de wrâd hier altijd ijn 't yen æf ijn 't oar fen herre fiele. Mar it quealste fen alle iz, dat az wij fry binne fen al dizze strijde in ærbeyde, so fiele wij jiette folle heftiger sjuechtinge ijn uwz salme, tochtme tjinne reedne, d'yerde jinne hijmmle, jâ de wrâd salme kantjet im jinne wrâd, dy him al-oon djiep ijn uwz hert fynne lit, ho jamck wy æck ærbeydje mogge om dy to ontrinnen. Ick sil jiette meer sizze. Sommige jaene fore datse de wrâd forlitte wolle, in sijkje dear trog d'eere fenne wrâd: yenige litte herre to az æf se de wrâd forlitte wolle in de reg keere, in geane him az to fluwp to miette: oare wegerje hæge steaten om dear to bean to wirdd'ne: somige forschuwllje jearme dear for om dat me se dear to komme sil to sijkjen. Also iz de wrâd sommes onder yen mommeklaed huwzfeltge, by dy jinge dy se schijne to ontslechtjen. Dit iz her bedrog: Az wy by folle minschen om-geane, jæ het 'er her hoaf onder: sijkje wy de woastenye, jæ het 'er hoallen in schuwlhernen onder, in forsijkt de Heere Jesum ijnne woastenye. Geane wy ijn uwz salme, wij fijnne 't 'er so on-himmel az aerne. Wy kinne de wrâd ijn uwz naet stearren dwaen, æf wij moatte salm stearre: want wy binne ijnne wrâd, in de wrad iz ijn uwz, in wae him fenne wrad æf-suwnerje wol, moat im fen 'im salm æfschiedje: in dizze schiedinge wirt de deade neame. Uwz tinckt dat wy uwt de sted (dy mey pest befinzen iz) forteyn binne, in merckje naet dat wy de quea lost al ijn storve habhe, dat wy de pest mey uwz toarfsje, in yen lid-mate fen dy fordoarne sted binne, so datse uwz ijnne woastenye, ja oer berge in dôlle wol silschip hâde kin. Wy habbe de beklieminge fen in oare wol ontwijcke, mar habbe 't quea al ijn uwz salm. Wy binne forteyn fenne minschen, mar habbe de minsche uwt uwz salm naet fordreauwn. Dizze hôl-geande see quelle uwz so jamck, dat wij dear fen weedomme ijn 't herte fieldne; in bejearrig wierne om to spyen æf oer to jaen: in om dear fen ontlestge to wirdd'ne, se binne wy fen 't yene schip ijn 't oare, in uwt yen great ijn lijtser oer-tredden. Wy miendne

aan t Hebr. 13

ne den wol gereês to wezzen, mar 't iz om naet: want it ſinte aloon de ſelle wijnen dy 'er waeye, in de ſelle wægen dy 'er opſtômje, in de ſelle ſin-driſtmen dy uwz beroerje. Dear iz nin oare hav'ne nogh middle to ſtiltme az de deadn. Wy wierne ſjeack ijn yen keamer, dy oone ſtriette æf oone mercke ſtoe, in habbe uwz ijn yen efter-keamerke bringe litten, dearme ſo ſolle remoenjen naet heart; mar howol dear nin gedjoey iz, dearom ſorlit uwz de kjeald-ſjochtme ſtracks naet, in het dear trog æck naet fen her kreſt ſorlern. Dearom æf wy ſommes it bod, de keamer æf it huwz foranderje, jå fen 't yene Lân yn 't oar tjea, ſo ſille wy lijckwol de ſelle onreſtlijckheyte ſijnne, om dat wy uwz ſelm oer al meybringe, in naet ſo gijſten ærbeydje om oare minſchen to wirdden, az ijn oare pleatſen to kommen. Wy ont-tjea uwz ſenne gebreeklijcke æf fordoarne minſchen, mar wy troſſje uwz giergheyte, eergiergheyte, on-kuwſckheyte in alle fordoarne hertsdrieuwingen mey uwz, dy uwz ſteez-oon knægje, in tuwzenveys deyz op ſijpple in loacke fen Egipten tinſſjen dwaen. Jæ fearokje altijd ijnne ſchuwtte mey uwz, wierom wy buwtte ſchoaſtjen æf op-hâden op dizze æf dy ig fen 't wetter habbe to ſjuechtjen. Moachtne wy dit pack (wier trog uwz gaeſt altijd bijtt'ne in knæge wirt) ſen uwz lizze, ſoo ſoene wy buwtte twijv'le wol greate reſt habbe, naet allinne ijnne woaſtenye, mar æck mids ondere greate mennigte minſchen. IJnne ſomme, it libben ſenne minſche hier oppe yerde iz yen doerjende ſtrijde. Binne wy befrye ſenne oonſlagen dy ſen buwttne komme, ſo habbe wy uwz ſen binne for de binneſchuwlljende ſluwp-lægen to wachtjen. Binne de Grajen forteyn, ſo habbe wy yen Sinon ſen binne dy herre de pleats oer-lieuwret. Wy moatte altijd weytſje, in æg ijn 't ſeyl, in de wapne by 'en hânne habbe, ſo wy naet rimpne oerſallen, in uwz ſijnne hânnen oerlieuwre wezze wolle. Mar ho mogge wy dogge ijn 't eyn hier ſen ontſleyn wirdde? Naet trog yenge beam-boſcken, rin-wettren, æf bergen: naet dear trog datme him minglet onder it kringjen fen greate heapen minſchen, æf datme ijn yen hôlle kuwlle allinne in oer-ſchuwlle kript: dear iz mar yen middel, neamlijcke de deade; dy (ſchiedjende de gaeſt ſen 't ſlaeſch, de ſchiene in lotte pertye uwzer ſielen ſenne on-himmele bejeamen, dy her al-

oon

oon jin uwz ſotte ſore wrâd) free kin meytſje, trog dizze ſchiedinge, twiſſche 't jinge dat ijn yen perſoane to gearre fuwge, buwtte ſorſlickjinge fenne gaelt, naet den yen ijvige ſchorttinge in ſcheel kin wezze. Belangjende nu de fornoeyinge dy de wijz-witt'ne, ijn yemſenheyte libbjende, ijn herre oeffninge habbe, az ijn 't lezzen fen heylige in wrâdlijcke boecken, ijn 't leeren fen wittenſchippen in kinſten: ick lit wol to dat it better iz az de râſene jachte, wier trog in great deel dear minſchen (dy mey ſocken ſjochtme ijn 't forſtân bedwelme binne) poer forwijldre wirdde. Lijckewol moat ſocx æck al onder it beſluwt fen de alderhægſt-bewittenſchipte Salomon buwgje, to witten: dat 'et by de eerſte ſchepping des minſches naet den ijdelheyte in pijnnigjen des gaeſts iz. Sommige ljue leere, al herre libben trog, wol in beſlijpp'ne ſprecken, in bekroadgje jearm naet yens om herre libben to betterjen. Oare ſin-plachtje uwt herre betjuwg-kunſt (*Logica*) fen 't petearjen in herre ſiz-kunſt, in forliezje faeck herre natuwrlijckheyt kât-uwttjende forſtân. d'Yene leert trog de kunst fen reckenjen in hyer ijn fjouwer-in-trijttigen to kleauwen, in hy ſil nin inckle ſtoer twiſſche him in ſijn broar, mey free, eyn-deelje kinne. Yen oar leert trog dij Miette-kinde (*Geometria*) it fjild jâ Stedden in Lânnen miette-lijnjen, in hy ſil him ſalm naet witte to miettigjen. Yen Muſijck-ſjonger ſil de teanen, luwden in wijzen wol oer yen bringe, in hy ſchil alle on-yengheyte ijn 't hert, in alle dwerz-drieuwende herts-op-wâllingen ijnne ſiel habbe. De Stierte-kijtſer ſil om hæg loaytſje in onder ijnne dobbe ploffje: Hy ſil it to-kommene fore-ſizze, in it jinwirddige forjitte: jâ ſil faeck it ægneye himmel ſlaen, in 't hert djiep ijnne yerde bedobbe habbe. De Wijz-ſjochtigert (*Philoſooph*) ſil wirden-kauwelje fenne aerd in natuwre fen alle dingen, in ſil him ſalm naet kinnen leere. De Genez-maeſtre ſil oare heelje, mar blijn ijn ſijn eyn ſjochtme wezze: hy ſchil de alderlijtſte forânringe ijn yen oarz polze taelje, in de baernende ſchod-ſjochtme fen ſijn ſiel naet ſiele. De Schijdniſſe-ſchrieuwer ſchil de ôarlôge fen Theben in fen Troayen witte, in het ticht om him iz naet mirckje. De Rjuechts-geleerde ſil alle wrâd wetten in kerren jaen, mar him ſalm nin wetten ſette kinne. Eynlinge de Goad-geleerde ſil it maeſt-deel fenne tijd heel jamck fen 't gelôave ſin-twiſlje kinne, mar ſil fenne

ljeaf-

'Sjeafde naet folle kâtjen herckje wolle. Hy sil folle fen God petearje, in lijts bekomre wezze om sijn neysten to holpjen. Al dizze wittenschippen ribseckje 't forstân sonder eyne, mar fornoeye 't naet: mar ho m'er meer fen wit, ho m'er meer fen bejearret to witten. Jæ nimme de onreslijcke sin-plachtjerye naet wey, dy de minsche ijn him salme fielt: Jæ genezze de sjeacktme fen sijn siele naet: Jæ meytsje de minsche hægeleerd mar naet from: scherp-sinnig mar naet wijz. Ja dat meer iz, ho m'er meer fen wit, ho me besijnt dat 'er jiette folle meer fen by-æfter, in to leeren iz. Ho de gaest 'ir meer æf forfolle iz, ho hy 'im leeger besielt, oermits al it jinge in minsche fen yenige kunste ijn dizze wrâd leere mey, jiette sier wey 't klienste deele iz fen 't jing 'er jiette naet wit. Want al sijn wittenheyt leyt ijn 't bekinnen fen sijn on-wittenheyte, in alle sijn folmackentheyt ijn 't betjuwgjen fen sijn on-folkommenheyte. Fen waem socx bekind in oon-mercke wirt, dat iz ijn wierheyt in forstânnig in folmacke man ondere minsche bern. IJnne somme, wy moate, mey Salomon, to dizze slippe komme: Dat de freeze Goads it oonfange in it eyne fenne wittenheyte iz. In dat dizze wijzdom bye wrâd jiette for inckel nárre-wirck uwt-hoalle, in fen de salme az in dead-sijne forfolge wirt. In allijck yen minsche, dy God freezet, nin quae beheart to freezjen, oermits alle quea him altijd to beste tijget, alsô sil hy æck ijn dizze wrâd naet folle goeds sorwachtje, om dat hy de daele for sijn swern sijnne het, dy ijnne heylige bledden yen oerste fenne wrâd neamd wirt. Mey het oeffninge den, dat wy uwz tijd trog bringe, so komt de jeld uwz jiette oer, eer wy 't merckje, dy wy noch trog in yensem, nog trog in gemien libben ondere minschen naet ontgean mogge. Elck yen het reckninge macke om mey de Aderdomme to moggen restjen fen alle moeyte, in nin bekomringe meer to habben, dén om suwn in restlijcke to libbjen: Ondertwisfche iz dizze tijd náet oarz az in geate fen it fore-gaende quea, in ijn 't gemiene in groeyhestige maey-tijde fen alle miz-dieden in gebrecken, dy-se ijn 't fore-hinne-geande libben dien habbe. IJn dizze tijd hab Y de swackheyte fenne bernsckheyte weer op ny, dy (dat maest to bekleyen iz) mey hæge steat in oon-sjoen forsilschippe iz. IJn dizze tyd wird Y leane fenne oerdiede in onkuwsck-heyte ijnne jeugd bedreauwn, fenne

jichte, lindne-pijnne, slien æf fan ijnne longstâle æf bonge, in oare quolme, dy jo, mey in ly-leaze seertme fen it yene lid fore in 't oare ney beroafje. Ijn dizze salme tijd wird y betelle fen it weitsjen, sorgjen in ærbeyde des gaests, dat y ijn jon manlijcke jieren hând habbe; mey 't fortjuerlterjen fen jon gesicht, gehoare in oare sinnen, dy jo d'yene fore in d'oare neybejaene, uwt-nimd it siele fenne pijnne. Dear iz naet in lid oon uwz, dat de deade naet to pän nimt, ængjende dat wy uwz dey fen betelljen quealck sille hâde wolle. Wy habbe by-ney naet folle oon uwz dat naet storn iz, in naet to min libbje uwz gebrecken ijn uwz, ja libbje naet allinne mar forjeugdje fen dey to dey, ijn spijtte fenne natuwre. Want de goarjende giergert (ho wol korts meye yene schonck ijn 't græf wezzende) bedobbet jiette sijn jild, naet oarz æf hy 't 'er schier-moarn jiette reis weer uwt-dollje schoe. De eer-gierge befelt ijn sijn uwtterste-wolle uwt-windige steat-prealle to sijn uwt-fearte, in det sijn opbliezncheyt ney sijn deade jiette libbjen in wijnfetjen. De dertne onkuwscke dy naet langer meye soetten donsje kin, donsset meye schofte-bledden. Al dizze fuwnen habbe him bejuwne, mar hy kin 'er jiette naet fen æfschiede. It bern het neye jeugde forlange, mar dizze beklægetse. De jonge tzierl het libbe hoapjende op it to-kommene, mar dizze fielt it jinwirddig quea, in de fore-geande ijdle nochtten berouwje him, in hy beloacket naet, dear hy ijn 't to-komne ney winsche mey. Hy iz gieker az in bern, oermits hy de tijd beklæget, dy naet weerom to helljen iz, in tinckt meer oon 't quea dat hy 'r ijn lit het. Hy iz illindiger az de jonge-tzierl, oermits hy ney in illindig libben, naet kinnende az illindig stearre, naet sjocht ruwn om him den miztreastigheyte in fortwijv'linge. Oonlangjende dy jinge dy, fen sijn jeugde oon, de strijde tjin 't flæsch in de wrâd oonnimd het, dy so folle moeyte dien het om him salme to stearren, in de wrâde fore-tijd to forlitten: dy him, boppe gewoonlijcke illinde, jiette mey dizze greate in on-geneezlijcke sjeacktme fenne jelde beswiere sijnt, fielt jiette faeck meer kreft ijn sijn fortorre flæsch, az ijnne gaest. Ljeave, sjz my dogge, het formeytse kin hy 'er ijn habbe? den allinne dear ijn, dat hy sijn eyne ney by, sijn strijde eynge, in him ree sjocht, om trogge deade uwt dizze fortriettige finzenisse ontsleyn to moggen wirdden? dear ijn hy de heele tijd fen

fen sijn libben pijnge in plæge wirdden iz. Ick wol hier jiette naet yens petearje fen it on-tollijcke quea dat de minsche ijnne forschaete åderdommen oerwjealdgjen komt: az forlies fen Aders in frjuenen, fordrieuwinge, forbân-smerte uwt sijn in sijn for-åders lân, mizginsten in oare queaën dy ijnne wrâd gemien binne, dat d'yene klæget oer 't forstearren fen sijn bern, d'oare dat 'er dy beliâdne het: dat d'yene gallet oer de deade fen wijv, d'oare datse jiette libbet: dizze klæget dat 'er to djiep ijnne hôaf-taebbert steckt, dy kiermt dat 'er 'er naet fierer noag ijn is. De wrâd iz so fol sen quea dat m'et ijn yen wrâd fol boeck-leaven quealck beschrienwe schoe kinne. Dit iz noag, dat, so de minsche, dy me d'alderlockigste neamet, sijn lock in on-lock tjin elckoare eynsere, hy schil him salm wol illindig achtje: in dy jinge dy sock yen nu so lockig oardlet, schoe nin trye dægen ijn sijn pleatz wezze, æf hy soe-se de eerst-kommene jearn oerjaen. Ja dat hirdder troayt, ijndien dy jinge ijn al sijn lock in foar-spoede, dat hy ea hând het, oer-mierckje woe, het al moeyte in fortriet hy lit het, om dy to bewearjen, (want ick kâtje hier naet az fen nochten dy-me bewearje kin, in naet fen socke dy ijn yen ægenblijcke forgeane) hy sil uwt in trog him salme oardelje, dat it to wachte nimmen salme fen it greatste lock oppe yerde iz fol illinde in fortriet. Lit uwz den besluwttjende sizze, dat de bernschheyte naet iz az in gicke sljuechtigheyte: de jeugde in ijdel-baernende hiett'ne: de manheyte in swiere bekomringe: in de jeld in fortrietlijcke quolme: dat uwz ægen naet binne az trienen: uwz formeytsingen tjienst-sjochtme ijnne gaest: uwz goe naet den moeyte in pijnne: uwz hægheyte in eer-prealle yen swiere lest fen ijdelheyte: uwz rest yen onrestlijcheyte: in it kommen fenne yene åderdomme ijnne oare, naet oarz iz den fen 't yene ijn 't oare quea to reytsjen, in fen in lijts to in greater: in dat d'yene wetter-wæge altijd d'oare ford-schuwt, to tijde to dat wy ijnne hâv'ne des deads komme. Lit uwz den to leste, siz ick, besluwttje, dat it libben naet iz az in bejeartme ney 't to-kommene, in yen berouwe fen 't forlijnne: in klien-achtinge fen 't jinge me smecke het, in yen njue to 't jinge me jiette naet prieuwke het: yen ijdle tinsfing fenne forlijnne

aant. Hall. 107

in yen on-ſijckre forwachtjen fen yen to-komm'ne ſteate. Eyn-linge dat 'er ijn 't heele libben naet ſijckerer iz, den de ſij-ckerheyt des Deads, in d'onſijckerheyt dear uwre fen de ſalme.

Kijtſe! nu komt de deade uwz to, Loaytſe! hier begintſe to næckjen, dat wy ſo ængſtig freezje. Nu ſliet uwz trog to noazjen æft jæ æck ſo quea iz, az-me uwz wijz macket, in æf wy dy ſo ſchrilljende ſlean motte, az wy gemienlijcke dwaene. Wy freezje 'er fore, mar az de lijtſe bern for yen ſjamme æf in bijld fen in hixſe. Wy forſchrickje 'er for, om dat wy it naet begrijppje allijcken it ijnne wierheyte iz, mar achtje 't droavigh, wread, freezlijcke, allijck it ſenne ſarve-miellers oone moerre mielle wirt. Wij fluchtje for her: mar dat iz om dat wy mey ſoeke gicklijcke ijnbijldinge bedjupt binne, dearom dwae wy 'er de tijd naet to, dat wy ſe yens rjuecht oon-ſchoagje. Lit uwz mar ſtean blieuwe, in her ſtantheſtiglijcke mey beyde ægen oonkijtſje, wij ſille ſe wol oarz ſijnne az me ſe ſchildret, jâ mey frjuenlijcker oonkijtſe az yen illindig libben.

De dead iz it eyne fen dit libben. Dit libben iz in illindig-heyte in yen deerjende on-waer: ſo is de deade den de uwt-komſte fen uwz illinde, in de muwlle ſenne hâvne, dear ijn wy fen alle ſtoarm-twierren befrye ſille wirdde. Schille wy den ſchromje dy uwz uwtte illinde in klip-neade ijnne hâvne tjocht? Y ſille muwlck ſizze dat 'er pijnne ijn 't ſtearren ſield wirt. Az ick jo dat tojouw, ſo moat y bekinne dat dat ſelle æck ijn 't genezzen fen yen wuwne ſchijdet. In minſche ſæcken ſteane ſo, dat nin quea wey-nimd nogh heele wirdde kin, buwtte yen oarſ quea. Want om yen knieſinge (contuſie) to genezzen, ſo moatme 't eerſt ijn-ſlijmje. Mar y ſchille ſiz-ze dat 'er greate ſwierigheyte ijn dizze trog-gongh gelegen iz: dear iz æck nin hâvne dy nin neare in moeylijcke ijn-gong het. Æck iz de ijngong to de deade allinne fortrietlijck, az wy uwz de ſelle fortrietlijcke meytſje, ſo wy 'er mey yen fortrietlijcke gaest, onræſtlijck gemoed, in mey fortſæge in wanckle-moedige tinſſtenisſe to-komme. Mar lit er uwz yen getrealle gaeſt, yen ſtantheſtigh in bewiſſe gemoed to bringe, wy ſille 'er prijckle nog ſwierigheyte ijn ſijne. Mar trouwen, het pijnne det uwz de deade dogge oon? Het kin jæ dogge

bet-

't eerst ijn-slymmje

Betterje it jinge dat wy fiele? Wy beschildigje her fen al de pynne dy wy yn 'teyne fen uwz libben lye; In oon-merckje naet yenskes het wy al folle meer smert in sjoechten lit habbe, in dat buwtte stearren: ho-folle hetsiger in swierer pynnen wy in dit libben field habbe, so dat wy dear trog de deade om holp sjoentsene. Alle pynne dy uwz dit libben, oppe uwt-gong, oon-det, lizze wy oppe deade, in trog-mierckje naet dat it libben mey folle forschaete pynnen begoast in fol-libbe wezzende, æck nin-sinz buwtte de folle eyngje kin. Wy begryppje naet (siz ick) dat it uwt-eyne fen uwz libbjen, in naet de deade, uwz so hoffnet: dat it lest'eyn fen uwz schyp-faerte uwz so soer falt, in naet de rest-hâvne dear wy yn komme sille, dy uwz dog oarz naet wezze sil az in befryinge for alle wynnen. Wy bekleye uwz oer de deade, ho wol wy uwz mey greater rienecht oer uwz libben behearde to bejammerjen. Allyck æf yen, dy lang sjeack wezzen hie, in dear ney sawn wirddende, de leste pynne naet op it oerblieuwlille fenne sjoechtme, mar oppe suwnwirddinge lizze woe. Ljeave, het iz dea to wezzen oarz to sizzen, den naet meer to libbjen op dizze wrâd? Habbe wy æck yenige pynne field, da wy hier jiette naet wierne? Naet ynne wrâd to wezzen iz dat pynne? Lyckje wy ea better yen dea minsche den az wy sliepje? Æf habbe wy inter-tyd meer rest, az yn dy uwre? Iz dit den nin pynne, wierom beschildigje wy de deade den meer fenne pynne, dy uwz fen 't eyn-uwtterjen uwzes libbens oondien wirt, az de tyd for de geboarte fenne smerte dy wy ynne geboarte lye? Az de libbens-yngong mey gâlljen schyd't, iz 't den wondre dat de uwtgong him dear yn lycket? So 't oongong uwzes wezzens yn pynne begint, iz 't den so bjuestre dat it eyn æck so-dienig iz? Iz 't dat de tyd fôr uwz geboarte (da wy jiette naet wierne) sonder pynne wezzen iz, in de stuwne uwzes wezzens, yn 't tjin-deele, fol pynne, op wa schille wy den mey rjuecht, fen dizze leste pynne d'oorsæcke lizze, op it jin-wirddig wezzen, æf oppe to komne tyd wier yn wy naet binne? Wy litte uwz tinssje dat wy den eerste stearre az wy uwz leste amme-snicke uwt-walmje, in oer-koaye naet dat wy alle dægen, uwren, in æghenblicken stearre. Wyllst wy libbje so stearre wy: wyllst wy waegsje forgeane wy. Wy geane naet yen staeppe yn dit libben, æf

wy komme de deade in tred neyer. Dy it tredde-deele fen sijn jieren belibbe het, dy het yen tredde-perte fen sijn deade bekommen. Alle forlijnne tijd uwzes libbens iz dea, de jinwirddige tijd libbet in fteart to gelijcke, in de to-komne fil jiette fen gelijcke ftearre. De forlijnne tijd iz naet meer, de to-komne iz jiette naet, de jinfwirddige iz, in iz naet. Eynlinge uwz heele libben iz naet den yen deade, jâ allijck in kerfse dy ijn uwz lichem ontlitsen iz, dy de wijn ijn fomge det oerrinnen æf raenen, ijn oare ftjealplinge uwt-blieft eerse jiette to heale iz, in ijn oare to eyne uwtdoerret. It schijd' den so 't wol, wijlst dat se ljeachtget so forbaerntse: her klearheyt iz her fortiermjen, her schijnsle yen gauw forswingkjende rijk: her leste fjoer iz æck it leste fen it fmoar in fmime. Allijck iz it libben fenne minsche æck, libbjen in ftearren iz yen ding ijnne minsche. Wolle wy de leste amme de deade neame, so moatte wy alle oare sijcken æck so hiette, want jæ komme alle gearre uwt yen pleats, in jæ schijde op allijcke wijze. Yen onderschie iz 'er jiette twisfche dit libben, in 't jinge wy de deade neame, to witten: dat wy doerjende dit libben altijd hette habbe to ftearren, in ney it selle naet fijnne wier fen to libbjen. IJnne somme, dy jinge æck dy leauwet dat de dead incklijcke it eyn fenne minsche iz, dy beheart im jiette naet to freezjen: want dy langh bejeart to libbjen, dy bejeart lang to ftearren: in dy rimpen ænget to ftearren, dy ænget (om egentlijcke to sprecken) naet to habben om langer to stearren. Mar de dead iz uwz (dy ijn yen bettre schoalle onderrjuechtgé binne) jiette wol in heel oar dingh. Wy behoafje nin fortreastinge jinne deade allijck de heydnen, mar de dead falme beheart uwz treast to wezzen tjin alle oonftiettende fortrietten. Wy moatte naet allinne pielje, allijck jæ dwaene, dat wy de deade naet freezje, mar moatte uwz æck wenne dear ney to hoapjen: want jæ iz uwz alljnne nin uwtgong in eyne fen 't quea, mar in to-gong to alle goe. Jæ iz uwz nin eyne fen 't libben mar in eyne fenne dead in it begin fen 't libben. Better, seyt Salomon iz de dey des deads, den de dey dear geboarte. Wierom dat? Om dat it uwz leste dey naet iz, mar de geboarte fen yen ijvig-doerjende dey. Onder dizze schiene 'earheyte schille wy nin berouwe fen it forlijnne, nog langjen

, ney

ney it to-kommene habbe: want it fil uwz al te gearre ijnwirddigh wezze, in dit ſinwirddig ſchil naet forgean. Wij ſchille den naet meer troaye mey ijdel-naetige in moey-ſillige wolluſtne, want wy ſille mey oprjuechte in folkommene nochlijckheyten oer-miettne fold wezze. Wy ſille uwz naet meer wirg meitſje om de rijk in domppe fenne yerde to forgearjen, want de hijmmel ſchil uwzers wezze. Dizze klonte yerde, dy uwz altijd neye yerde tjoeht, ſil den ijnne yerde bedobbe wezze. Wy ſille naet meer ſo ſellige bodderye dwaen, om fenne yene treppe oppe oare, in fenne yene ſteate to de oare to kommen; want wy ſchille hæg boppe alle hægheyte fenne wrâd forhæge wezze, in ſille fen boppne-belaeytſje de gickheyte dear jinger, dear oer wy uwz nu forwonderje, dy onderinkoare plockhyerje allijck de bern om in ſæck dy naet in aeple wird iz. Eynlinge wij ſille nin ſtrijd meer habbe ijn uwz ſelme. Want uwz flaeſch ſil ſtoarn wezze, in de gaeſt ſil folkomlijcke libbje: Uwz yen-ſinnigheyten (paſſien) ſille bedobbe wezze, in de reden ſchil her uwt-breydje. Uwz ſiele forloſſe wezzende fen dizze ſuwſe on-himmele ſinzeniſſe (dear ijn jæ trog ſocken langen tijd by-ney wenne, in fortiermd wier) ſil weer lofte krye, her âde wen- pleats kinne, in her eerſte klearheyte in wirddigheyte weer betinſſje. Want dit flaeſch (mijn frjuene) dat Y ſiele, in dit lichem dat Y oon-riere, dat iz de minſche naet. De minſche iz ijnne hijmmel bern, in de hijmmel iz ſijn æf-komſte-lân, in ſijn lofte. Dat hy ijn 't licheme iz, dat iz allijck æſ'er uwt-bânne in beſletten wier: want de minſche iz egentlijcke ſiele in gaeſt. De minſche iz fen yen hijmmelſche in Godlijcke lijckeniſſe in ſtâlle, dy naet plomps nog grouws ijn her beſluwt: In dit lichem (allijck it nu iz) iz naet oarz az de ſchille, æf baſte, fore ſiele in gaeſte, dy neadwindig briſſen wirdde moat, az wy ontſlettine wezze wolle, æf bejearje to libbjen in de dey to ſjean. Uwz tinckt wol dat wy yenig libben in ſiele habbe, mar wy binne al ſorkromme. wij mogge uwz wijuecken naet uwtſpriedje: iek ſwy dat wy uwz ſlecht neye hijmmle nimme ſoene mogge, ſo langh az dizze yerdklonte naet fen uwz nimd iz: wy loaytſje wol, mar trog brillen dy uwz bedriegje. Wy habbe wol ægen, mar mey ſljuenen beditſen. Uwz tinckt wy ſjea, mar dat iz trog in droame, dy uwz naet

den

den ljeagen fore æge gewchlet. Al uwz habben in witten iz naet den ijdelheyte in bedriegerye. De dead allinne mey uwz it libben in it sjean jaen: in wy binne soo onforstânnigh dat wy miene dat uwz dat selle dear trogh benimd wirt: wy sizze dat wy Kerstenen binne, wy leauwje yen ijvig libben ney dit forgonckłycke, wy leauwje dat de deade naet oarz iz az in schiedinge fen lichem in siel: dat de siele weer-keert om her sillige reste fen God to nuttigjen, dy allinne alle goeheyte salme iz: in dat jæ to leste dey jearm lichem weer oonnimme sil, dat den it fordear naet méer onderwyd wezze schil. Wy solle al uwz boecken mey dit uwt-nimmend peteare: mar az it 'ir to komt, so schoddje in ljea-lillje wy allinne fenne deads namme, az for it onjouwlijckste on-djier oppe yerde. Iz 't dat wy leauwje it jinge wy 'er fen sizze, wierom freazje wy den loekig, gerest in better to free to wezzen ijn yen ægenblijcke, az wy ijn it langste libben schoene mogge wirdde? Schille wy naet leauwje dat it naet oarz az wijn-wirdden binne? Dat al uwz peteare (allijck de great-spreckers by 'e discke) naet iz az ijdel-pochjend' op-jaen? Y sijn 'er wol somge dy sizze: Ick wit wol dat ick uwt dit libben ijn in oar better fearje, dear oon twijvelje ick æck naet, mar ick freazje allinne de tred dy twisschje twijn iz, in fen my oer-ljeapt wirdde moat. O earmhertige minschen! Jæ sille jearm salme korts daet habbe om herre earme kost hier to bekommen, jæ schille, in oar to wolle, wol tuwzne pijnnen in ontollijcke wuwnen fordreyn habbe: jâ schille jearm ijn greate prijckle fenne deade bejaen, om forgoncklijcke dwaen, dat mijn az naet iz, in dat muwlck mey jearm sil forgaen. Mar az-se mar yen tred behôfsje oer to staeppjen om to formeytse to kommen: naet to yen gemiene wille, mar sodienige dy ninter minsche gaest het begrijppje kind, so ontsjiet herre 't hert, den freazjese, in jiette iz it sônerlingste fen jearm quea naet az ængstme. Litse my hier naet sizze, datse allinne for dy pijnne freazje. Want dat iz mar in schuwl-klaed dearse jearm swack gelôave mey sijcke to bestoppjen. Want jæ soene learre ijviglijcke weynje in kiermje oone jichte, bliez-stien, in oare quolme, den in smert-leaze dea to stearren. Jæ schoene learre al uwt-tiermjende fen ljea to ljea stearre, in jiette (so to sprecken) ney it siele in forstân libbje den

den rimpne in ringen hinne to ſtearren, om ſtrack dear ney ijvig to libbjen. Datſe hier naet ſolle wirdden meytſe, ſizzende: wy bejearje mar libbjen to leeren ijn dizze wrâd: want elckom iz fen ſalm dear ijn noagh leerd. in dear iz nimmen æf hy forſtiet dy hânlinge wol. Dearom leere learre ſtearren yn dizze wrâd: in om yenskes wol to moggen ſtearren, ſo ſtear ijn jo ſalme alle dægen. in ſtel jo ſo oon allijck æf it eyne fen elcke dey, it eyne fen jon libben wier. Mar dear iz naet datſe noder in on-ljeaver hertſe den it katjen fenne deade. O onforſtânnige minſchen! wy prijckletearje uwz libben ijnne bloed-wauweljende tuwt fenne oarloge, om fân flæſmſchen ſôalts deys. Jâ om in kliene buwtte ſille wy de firddigſte oone ſtoarme wezze, in faeck mey prijckle fen lijv in ſiel gean ter pleatſe dear nin hôape iz fen weerom kommen. Mar az wij uwz fen alle prijckle ontleſigje, on-wirddearlijcke dingen ſorkrye, in ijn it ijvige libben komme mogge: ſo feynzje wy uwz it trog-gean fen yen tred to freazjen, dear lijckwol nin ſwierigheyte ijn iz, az allinne it oon-grijppjen. Ja wij feynzje uwz ſo jamck, dat, ſo wy dy naet moaſtne paſſearje, mey æf tjin wolle, in dat God uwz jin uwz tanck goe dwaen woe, me ſoe nauw yen ijnne heele wrâd fijnne (ho illindig in ramp-ſillig hy æck wezze moacht) dy dy wey lanz troaye wolle ſchoe. In oar mey ſizze: wiert dat ick ſijſtig, ſtellig, jieren libbe hie, ick ſoe wol to free wezze, in naet langer bejearje to libbjen: Mar 't iz nin peteare dat ik ſo jong ſtearre ſchoe, ick beheardé de wrâd ommers kinnen to leeren, fore dat ick 'er uwt ſchiede. O! earme onwittne minſche az y binne, dear iz ijn dizze wrâd nog jonge nog âde. Want de alderâdſie forlijcke by al it jinge forlijnne æf æck jinwirddig iz, iz nammers in ſlipcke, in az y al libbe habbe to de bejearde tijd fen jeld, ſo ſil al it forlijnne naet wezze, in Y ſille jiette meer bejearje. Want fen it forlijnne ſchil Y naet behâde as bekley in leedwezzen, fen it to-kommene naet den forwachtjen, in fen 't jinwirddige ſchille y nin benoeyen habbe. Y ſille den ommers alſo beret wezze om nye uwtſtelle to forſijkjen az foar hinne. Y ontgeane jon Schildæſcher fen môanne to môanne, fen termijne to termijne, in y ſchille him oppe leſte dey ſo ney betellje wolle az oppe eerſte. Dearom twijlſt Y dogge betellje moatte. ſo iz 'er naet better az 'im dear fen q ijt to meijtſjen. Y habbe bepreauwe al it jinge dat de wrâd nochlijck achtget, dear iz naet nijz meer to forwachtjen:

 in

in schien y dear al faeck in follemielig weer fen drinckje, y sille dear trog naet meer forsiedge wirdde: want dit lichem dear y mey beheft binne, iz allijck it boyem-leaze fet fenne Danaïden, dat naet fold wirdde kin. It lichem sil eere trogge bruwckme forterd in æfmed wezze, eer Y sed binne fen it to bruwcken, æf, om better to sizzen, to mizbruwckjen. Y bejearje in lang libben? Y bejearje in lang libben om it selle to fordwaen, ijn onnutte nochlijkheyten uwt to stirtten, in ijn ijdle naetigheyte trog to bringen: Y binne gierg ijn 't selle to bejearjen, in stirtstjealpjende ijnne bruwckme. Sizze my naet dat y it gemienebest, jon Fader-lân, jâ God salme jearn hette langre tjienje woene. Want dy jo to wirck stelle, in dear ijn beroppne het, dy wit æck wol ho lang Y dear ijn wezze moatte, dy kin sijn wirck wol belizze: in az hy jo langer spearre, Y schoenet muwlck alle heel bedearre. Mar æf hy jo nu mijldlijck for jon moeyte beleanje woe, in so folle for yen heale, az in heele dey-hiere jaen woe: so folle, az Y to de mid-dey to ærbeyde habbende, æft Y de lest in de hiett'ne fenne heele dey dreyn hiene, woe betellje: beheare Y him des to jamcker naet to betanckjen? Mar so Y de wierheyt rjuecht uwtterje woene: Y bekleye de saecken fenne Weduwe in Weeze naet, dy Y litten habbe op it stippe fen 't wijzjen, nog it aempte dat Y oon jon Heyte, sone æf frjuene naet woene æf-stean, om it to betjienjen, mar salm learre woene betjienje: nog yenige geseynte boadschip, dy Y willig wierne foar 't gemiene-beste to dwaen. It iz jo æck naet to dwaen om de tjienst Goads, dy him solle better trog jo kin dwaen tjienjen, den Y jo salm to tjienjen witte. Y bekleye jon huwzen, hoaven, fornimde oonslagen, mirsleryen, in jon onfolmacke libben, dat nin uwren, jieren, stuwnen nog tijden folmeytsje kinne, mar Y salme sille 't wol ijn yen ægenblijcke allinne beschickje, az Y rjuecht earnjende betinssje wolle, dat 'ir naet oon gelegen iz wenneer it in eyne nimt, az 't sljuechts wol eynge wirt. Nu iz dit libben wol to eyngjen, oarz naet, den wollig to eyngjen, folgjende wollig de wolle Goads, in him naet luwcke to litten to 't jinge dat wezze moat. Om to eyngjen so moatme hôapje in naet freezje to stearren. Om to hôapjen so moatme hier neymels yen wisser, yen bettrer libben forwachtje; in om socx to forwachtjen so moatme God freezje: mar wa him rjuecht freezet, dy freezet nin ding ter wrâde, in hoapjet oppet to-komne. Dy ijn dizze

stiicken

ftiken wol gruwnge iz, dy mey de deade naet oars az ljeaf in wol-komme wezze, oermits hy wol wit dat hy dear trog to yen wol-winfche reft komme fil. De pijnne dy 'er ijn wezze mey, dy fchil mey fwietigheyte trog-hulnige wezze: it lyen fchil mey de hôape drinfl wirdde. De prieme fenne deade falme fil forftôarn wizze: want dizze pjuecke iz naet az de ængftme! Jâ 'k fil jiette meer fizze; hy fchil it quae, datme ijnne deade freazjet, naet allinne forachtje: mar fil æck tuwlckje mey alle ongelocken, daer fore me ijn 't libben fo fchrilljende be-ængftge iz, in fchil om al dizze buwze-mannen laeytfje. Want het kin hy dogge freazje dy ney 't ftearren hôapjet? Wolme him uwt it Lân drieuwe? Hy wit dat hy aernze yen better Fader-lân het, dearme him naet uwt jeye kin: in dat al dizze lân-fchippen naet oarz binne az herbergen, dearme uwt fchiede moat az 't de weerd beljeaft. Wolme him ijnne finzeniffe fijtterje? Me kin him nin ftimmer, fuwller, tjueftrer, onreftlijcker in fortriettiger finfeniffe jaen az fijn eyn lichem. Jâ wolme him deye in fen dizze wrâd jeye? Dat iz 't jinge hy bejearret. Æf 't den trog fjoer, trog fwird, trog hongre æf fjeacktme; æf it binne trye jieren, trye dægen æf trye uwren to-giet, dear paffet hy naet op. Want it iz him om 't felle, trog het portte dat hy uwt dit libben fchaet, oermits fijn dwaen altijd dien in fijn fæcken ree binne: wittende dat dy felle portte (wier trog hy uwt dit libben giet) yen ijngong iz fen yen lock-fillig ijvig libben. Me kin him naet quea'er drijgje az mey 'e deade, in dat iz it dear hy 'im ney oonftellet: it queafte, dat me him mey oon-dwaen, iz dat me him ftearren det, in dat iz 't jinge dear hy ney langjet. De drijgeminten dear Lân-wriggen (Tyrannen) achtget hy for oon-laeytfjende belauwingen: de fwirden fen fijn fijnne tjocht hy to fijn forndeele, want hy wit dat it drijgjen des deads oarz naet iz den onthiet des libbens, in dat de alder-deadlijcxte wuwnen in quetzuren him oarz naet dwaen mogge den onftearlijck meytfje. IJn 't kirt, dy God freazet dy freazet de deade naet, in dy fore deade naet ænget, dy fchrommet for nin ding ijn dit libben. Hier op fil y muwlck fizze: Iz de deade fo hæglijck to winfckjen, fo beheartme fijn libben to forkirttjen, op dat me fen alle dizze queaën forloffe, in de tokomne goeën genietje moachtne. Ick ængje forwier naet yenskes, dat wy trog it langh-halfjen ney yenig goe, uwz libben yen ægenblijcke forkirtje fchille. Want æft 'er dy gaeft wol ney

 reck-

reck-halzjet, so fil it lichem, (dear mey de gaeft befinzen iz) him jiete naet den to folle ney 'e yerde tjean. Æck wol ick 'er dat naet uwt besluwtte: want wy beheare to ærbeydjen om uwz flaesch to deyen in de wråd dear uwt to jeyen, mar uwz salme uwt de wråd to holpjen iz uwz nin-finz beoarloave. Yen Kerstne beheart mey njue uwt dit libben to schieden, in naet mey aengstme dear uwt to fluchtjen. Yen Kerstne iz fen God ordenearre om ijn dit libben to strijdjen, hy mey fiju rijgge (gelid) sonder schånne in op-spreckinge naet forlitte: mar so him dizze greate Haedman beljeaft 'er uwt to roppen, dat hy den mey yen fry gemoed gehoarsamje, in de æf-tochte ijn tanck nim. Want yen Kerstne iz naet bern, om him salme, mar om Goade to libbjen. Hy het fijn libben fen God az ijn hiere, om it selle to besitten so lang az it him beljeaft, in om him dear mey to tjienjen. De egener mey 'im dat benimme az 't him beljeaft, mar de bruwcker mey 't naet forlitte az 't him to passe komt. Stear y jong, tanckje 'er God for, allijck in Schipper dy trog yen kieljende forewijn ringen ijnne behådue håvne komn iz. Stear y åd, tanckje him lijckewol, want hab y hette min wijn in kieltme hånd, muwlck hab y æck socke hage wetter-wægen naet field. Dearom onderlizze naet om jo to spoedjen æf to fortôafjen ney jon eyn goe-tincken: want y habbe de wijn naet ijn jon mouwe, in y schoene wol licht meyse dat y (ijnne pleatse fenne håvne to foroerjen) schipbreck leye soene. God ropt somge to moarn-stuwne, yenige middeys, oare juwns fenne ærbeyde. d'Yene hoffnet hy dat hy begint to swittjen, de oare lit hy forbaerne ijnne finne, yen tredde briedt in fordruwgget hy mey 'er diede. Lockel forlit hy nimmen fen de fijne, mar forgearretse all' ijn fijn rest-pleatse, in jouwt jearm herre leane to rjuechter stuwne. Dy nu it wirck forlit eer hy hem ropt, dy forliest fijn ærbeid. In dy him foar de rjuechte tijd lettig fålt, fornaetigt fijn leane in fortjienste. Dearom moåte wy uwz ijn fijn wolle oerjaen dy uwz æck ijnne midz fen uwz ærbeydjen kin dwaen restjen. IJnne somme, wy fille dit libben naet haetje om dat it fol on-rest in moeyte iz, want dat iz lôayheyt in fluwgheyt. Wy schill 'et æck naet ljeafje omme wol-lusten, want dat iz ijdelnaetige gickheyt.

Mar wy môatte uwz libben bruwcke om dear ijn God to tjienjen, dy uwz ney dat selle ijn fijckre rest bringe fil, in op-follje mey formeyts-rijcke nochten dy nea forgean schille. Wy schille

de

de deade æck naet foar-fjuechtje, want it iz bernfckheyte dear foar to ængjen, in al fleande ontmetfe uwz. Wy fille dy æck naet fijkje, want dat iz onbetochtheyte, in me heart æck naet az me wol. Want it yene iz in teeckne fen fortwijv'linge, in it oare fen lôamheyte, in ijn nin fen beyde iz yen kloekhertige moed. It iz noag dat wy dy alle ftuwnen frymoedlijck æfwachtje, op dat jæ uwz naet onforfjoens kin oer-falle. Want allijck naet wiffer iz den de deade, affo iz 'er æck naet on-fijkrer az de uwre fen de felle, dy allinne bekend iz de ijvige yenige God, wier ijn wy (az wezzende de yenige Autoare fen libben in fenne deade) alle gearre moatte fijkje to ftearren, AMEN.

*U W T.*



## Korte Oordeel- Letter- en Geschiedkundige Aanmerkingen op de Friesche Rijmlerije van G. J.

Opdragt der 2de uitg. bl. X. *Hiddo van Kamminga.*
In den Catalogus der boeken van den Heer *P. Wierdsma*, (in Junij 1813 verkocht) vindt men, onder de zeldzame stukken, bl. 38, N°. 11.

« De Oude Friesche wetten, in het Oud-Friesch gedrukt « door *Jr. Hidde van Camminga* in het klooster te An-« jum, omtrent A°. 1460." Dat dit boek hetzelfde is met het hier vermelde, blijkt uit de daar bijgevoegde Noot. Indien ik wel onderrigt ben geworden, dan is dit boek, met eenige voorgaande en volgende Nos. niet verkocht, maar door de familie van den Overledenen opgehouden.

Voorr. v. Gabb. bl. XX. *Eerlange raakt onze grijze moedertaal ten lande uit*, enz.
Dat dit zoo erg niet is geloopen, als de Heer *Gabbema* vreesde, heeft de ondervinding, bijna 150 jaren na zijnen dood, geleerd. Nog bloeit de L-Fr. taal, en wordt met weinige afwijking, minder zelfs dan in andere talen en tongvallen, nog gesproken, zoo als van ouds; en dat dit wel zoo voort zal duren, hier voor blijft ons het Vaderlnadlievende karakter der Frieschen, die jaloersch zijn op hun taal-eigen, volkomen borg. Nog onlangs is het zonderlinge gevoelen van den Heer *T. D. Wiarda*, die de oude Fr. spraak voor bijna uitgestorven houdt, grondig wederlegd door den zeer geleerden uitgever *van Waatze Gribberts Brilloft*, in het Voorber.

Ibid. *Raed hird reeckt rijrren lijra.*
Men vindt dit Friesch Schibboleth bij *Kempius*, de situ, qual. et quant. Fr. pag. 70, dus opgegeven: *Hyrdt rae ryrn lyrre.* En: *Dyr is nin Klyrck so krol als Klyrck-cam-*

*camster krolherede Klyrck aller Klyrcken ys hy to krol.* Elk, die het Friesch verstaat, ziet dat dit gebrekkig is gespeld. Trouwens weinige boeken zijn zoo vitieus gedrukt, als dit van *Kempius*, waarvan ik een Exemplaar bezit met op den rand geschreven verbeteringen, die vrij talrijk zijn, en echter nog vermeerderd konden worden.

Men vergelijke *Gabbema verh. v. Leeuw.* bl. 20, die het daar opgegeven heeft gelijk men het t. d. p. leest *Idsinga Staatsr.* I. d. bl. 251, die alles uit *Kempius* en *Gabbema* letterlijk heeft overgenomen, echter niet zonder de gebreken te vermeerderen, in plaats van ze te verbeteren, zoo als de Heer *v. Hasselt* op *Kiliaan* in *v. Krol* te onregt meent. en *T. D. Wiarda* in *Altfr. Gesch.* II. band, bl. 175. Welke laatste Schrijver mij is aangewezen door den HoogEd. Gestr. Heere *J^r. I. Æbinga van Humalda*, met bijvoeging, dat *Wiarda* het woord *krol* vertaalde door *muthwillig*, hetwelk zijn Hoog Ed. niet behaagde, even weinig als het woord *lustig*, door *Idsinga* ter vertaling gebezigd.

Het komt mij voor, dat men dus behoort te lezen, naar de opgave van *Kempius: Hijrd ra, rijrn lijra,* en dus vertalen: *De haard rood, rieren rookvleesch.* Naar de opgave van *Gabbema: raed hird, reekt rijrren lijra, een roode (brandende) haard rookt rieren rookvleesch.* Het welk *J^r. I. Æbinga van Humalda* voor een echt Friesch spreekwoord aanziet, en te regt dus verklaart: *Een sterkbrandend vuur maakt het rookvleesch dun.*

Het tweede Schibboleth leze men dus naar het oude Friesch: *Dir is nin Clirc so Crol as claercampster crolherede clirc, allir clircen is hia to crol.* Want in oude Friesche stukken vindt men de *c* overal voor de *k* gebruikt, uitgenomen eenige plaatsen, die door de Overschrijvers in latere tijd zijn bedorven, althans veranderd Overtuigd in dezen van den bijval aller echte Friezen, en die

die derzelver taal *wel* verstaan, vertaal ik aldus: *Daar is geen Geestelijke zoo luchtig, als Klaarkampster krulharige Geestelijke*, allen geestelijken *is hij te luchthartig*. Bekend is het spreekwoord: *Krul haar, krulle zinnen*. De *krulharige* worden doorgaans gehouden voor *luchtig* of *luchthartig*. Over het woord *klirck*, zoo als *G. J.* schrijft, raadplege men mijn *Woordenboek*.

Bl. XXI. Wegens deze *wapeldjepinga*, ook elders genaamd *wapeldepene*, *wapeldranck*, zie men, behalve de O. F. W., *Gabbema* II. *Idsinga* II. *A. de Rooy* Mengelst. bl. 20, en anderen.

Ibid. *Nen Hollandera Schilma*, enz.
Men zie hierover *Gabbema* bl 50, vergel. *Focke Sjoerds* O. en N. Friesl. V. 175. Dat er tusschen de Friezen en Hollanders, van oude tijden her, een geweldige naijver en gevoeligheid bestond, is overbekend.

Bl. XXVII. *Klokka hletten*, klok-luijdden.
Uit stalen als deze en die hier volgen, ziet men de onbedrevenheid van S. A. G. in het Oud-Friesch. Zonder oordeel is dit woord uit de O. F. W. geligt en bij het overschrijven nog meer bedorven. Men vindt daar bl. 256 in de uitg. v. *Wierdsma*: *Deer da clocke hlette*, die (t. w. de koster) de klok luidde. Dit *hlette* is de onvolm.-voorl. tijd van *hlieden*, waarvan bij *G. J.* het zamengest. *belieden* voorkomt, en het deelw. *belet*. Zie mijn *Woordenboek*. In de volgende woorden is ook zeer veel gebrekkigs *Hioda*, of zoo als men in de O. F. W. bl. 9 en 10 leest. *hijoda*, is hetzelfde met G. J. *joed*, heden, hodie, niet *hadde*, zoo als men hetzelve hier vertaald vindt. Voorts leze men voor *hwarso*, wië; *hwaeso*, zoo iemand, dat zeer dikmaals in de O. F. W. voorkomt: voor *hweezzo*, waar dat, *hweerso*, wanneer, zoo wanneer, alwaar; *hwinsen*, gehangen, niet *hangen*; voor *hwarzoma*, zoo wie, *hwersoma*, wanneer men.

Ibid. *De toorn van S. Brandarius*.
Van deze *Sanctus Brandarius* maakt ook *Idsinga* II. d. bl.

bl. 126 gewag. Over soortgelijke betwijfelde zaken waarover *Gabbema* op deze, en voorgaande en volgende, bladzijden handelt, houden wij, om dat het tot een Aardrijkskundig onderzoek, en dus niet tot onze tegenwoordige taak, behoort, ons gevoelen voor ons zelven, tot dat het een en ander Genootschap nadere inlichting zal hebben gegeven, om bepaaldelijk te kunnen weten, of men zulke dingen voor echte waarheden, of veeleer voor spelingen van een weelderig vernuft hebbe aan te zien.

Bl. XXVIII. *'t Meir Mareotis.* Dit is zeker vitieus voor *Mæotis.* Het eerste hoort in Egijpte thuis. Maar met deze verwisseling vervalt ook tevens de gedrochtelijke naams-afleiding van S. A. G.

Bl. XXXI. *Telle deze Schrijvers alleene daarom op*, enz. Deze wensch is, behalve door *Ten Kate* en anderen, onlangs, in vele opzigten, zeer voortreffelijk vervuld door *Mr. B. H. Lulofs*, Profr. in de Nederd. Taal en Welsprek. te Groningen, in eene *Schets van overzigt der Duitsche taal of Germaansche taaltakken.* Gron. 1819.

Voorr. v. *G. J.* Bl. XXXIV. *Æck.* L. U. *Æœck.* Vermits dit wangedrogt alleen in het Prosaische, en niet éénmaal in het Dichterlijke gedeelte voorkomt, heb ik mij de vrijheid veroorloofd, om den Dichter uit hem zelven te verbeteren. Elk gevoelt, dat ik hier wel aan doe: dus geene verschooningen of pligtplegingen. Men leest voortaan overal in het tweede deel *œck*, dat naar der Ouden spelling luidt *aec* of *aeck* (zoo als de latere Afschrijvers hebben gegeven) beide eenige malen voorkomende in de O. F. W. en elders. In het Dichterlijke gedeelte leest men overal *eack.* Zie *Woordenb.*

Ibid. *Om de lange Y-iglyt*, enz.
Men zie wat ik deswege zeg in mijne Aanteekeningen bl. 36 Intusschen vindt men meestal in de Gedichten v. *G. J.* ééne IJ.

Puntdichten Bl. XXXVIII.
Het eerste Puntdicht geeft Profr. *Ev. Wassenbergh*, (wiens naam, mij zoo dierbaar, men meermalen hier zal lezen) in *Specimine Philol. Patr.* pag. 33, op als ontleend uit *Horatius*, Art. Poet. V. 138. Waarbij de Heer *A. ten Broecke Hoekstra*, Profr. in de Nederl. taal en welsprek. te Luik, in zijne *Proeve van Inteekening op eene Uitgave van Gijsbert Japix*, geplaatst in de K. & L. B. voor 1813, II. d. bl. 142 nog voegt de *Ezopische Fabelen van Fedrus* (door *D. van Hoogstraten* vertaald.) B. IV. Fab. 22.

Ibid. r. 4. *Droag-je.* De Heer *Hoekstra*, t. a. p. bl. 157, heeft dit zeer wel verklaard, zeggende: dat de Dichter dit woord met een streepje heeft onderscheiden, om dat de eindiging in *Je* zijnde, Hy de tweede buiging met eene vraag willende gebruiken, hierdoor het dubbelde *Je* vermeden moest en konde worden.

De Dichter doet zulks meermalen, b. v. bl. 4 fin. *Ick tanck-je ljeaflijck, Faer.* Waarvoor men bl. 83, r. 12 vindt *Ick tanck Jo.* Trouwens die uitgang *je* wordt in vele w. w. somtijds gebezigd, somtijds achtergelaten. Zoo vindt men *Bruwcke* en *Bruwckje*; *Sliepe* en *Sliepje*; *Stjoere* en *Stjoerje*, enz.

Tweede Puntd. De inhoud van dit tweede Puntd. is overgenomen uit *Roemer Visser* N°. 1 van schok II. Zie *Mr. Jac. Scheltema*, in zijne schoone *Verhandeling over Anna Maria Tesselschade*, bl. 86 Noot, en *Hoekstra* t. a. p. bl. 281, 282.

Ibid. r. 3. *Quansquijz.* B. en L. U. *Quanz-quijz.*
Men vindt dit ook zoo, zonder koppelteeken, gespeld bl. 30 en 169. En zoo leze men ook bl. 203. Over 't woord zelf zie men *Hoekstra*, t. a. p. bl. 285, en 286.

Ibid. r. 5. *Ontjouw*, B. en L. U. *ontjou.*
Meestal voegt G. J. er de W, in dergelijke gevallen, achteraan. Ik volg dit ook elders, daar de *w* was uitgevallen. Dit zij hier, voor eens, genoeg gezegd.

Derde Puntd. r. 1. *Traeppet*. beide Uitg. *trapet.* Elders gebruikt de Dichter de *ae*, zelfs met verdubbeling der *p*, b. v. bl. 153, waar men *foet-traepp'* en bl. 155 waar men *traepp't*, in beide vorige Uitg. leest. Dit strookt volkomen met de Landsr. uitspraak, en 's Dichters gewone spelling in soortgelijke woorden. Dit zij ook hier, voor eens, genoeg gezegd. ook de gewone Dialekt heeft *trappen trappelen*.

Friesche Tjerne, Bl. 1, reg. 3. *Ien.* beide vorige U. *Een.*
Voorts meen ik hier, eens en vooral, te moeten melden, dat ik, zonder het op elke plaats aanteteekenen, menige Hoofdletter in eene kleine, en omgekeerd, kleine in Hoofdletter, heb veranderd; de Interpunctie meer geregeld; de spelling eenpariger gemaakt: alles echter in den geest, en naar de gewone spelling van den Dichter zelven.

— 8. *Ljeave Heare.* Beide Uitg. *Lejave Here.*
Rijm en gewone spelling vorderen dit. De Dichter gebruikt wel meest *Heere*, (dat ook eenige malen in de O. F. W. wordt gevonden) doch ook eenige reizen *Heare*, hetwelk, zelfs naar de tegenwoordige uitspraak, veelal in Friesland gehoord wordt, ook in den eigen Naam *Hearke*. Wegens *nummer* r. 6. waar beide Uitg. *nimmer* hebben, zie men *Ev. Wassenbergh*, Bijdr. II, 16.

— 17. *Buwck-laeper*: B. U. *Buwck-laper* L. U. *Buwk-lapper*. *Bredero in Jerolimo* IV. deel bl. 374. Deijnckje niet Joncker de *Buijck-lapper die is doodt*.
— 18. *Quea*, om 't Rijm. Beide U. *quae*.
— 20. *Eer'n* Beide U. *er'n*. Het eerste is gewone spelling.
— 21. *Snjoens*. Beide U. *Snjeoens*. Bl. 64, r. 2 leest men in beide U. *Snjuen*: waarvoor nu ook *Snjoen* is gegeven. Zoo kan men 'er *Sinne-joen* van maken Zie *Waesenb. Bijdr.* II. Bijl. 2. Voor 't overige weet men dat G. J. de *O. en U.* meermalen onderling verwisselt.
Bl. 1. r. 22. *Oar'*. Beide *U. Oor'*. Deze verandering wordt overal gemaakt om de Uitspr. en op 't voorbeeld van den Dichter zelven, die 't meermalen gebruikt.

Bl. 1. r. 24. *Frjuen' Komme.* Beide U. *Frjun' konme.*
» » » 25. *Ommers.* Beide U. *immers.* Zoo ook bl. 29, 3. overal leest men anders *Ommers*, dat nog gebruikt wordt.
» » » 28. *Bemoddere*, voor *bedrijtten* of *beschijtten*. Euphemismus. Zie *Wassenb. Bijdr.* I, 189.
» » » 30. *Ney ick dit spil beloyts. Cats*, I, 519. a, en meermalen: *Na ick dit stuk bemerok.*
» » » 3. v. ond. *Tinsse*, gew. spell. Beide U. *tinse.*
» 2. » 1. *Liette.* Beide U. *liete.* Het eerste vindt men meermalen.
» » » 4. *Haed*, het gewone. beide U. *Haad.*
» » » 5. *Bed-lehem*, om 't Rijm. Beide U. *Bed-lehim. Van der Veen*, overzeesche Bruijlofszangen, bl. 209. Ick wandel na de rust, Ick wil na *Bed'lehem.* en bl. 225, welke plaats, van de 3 reg. af aan, verdient nagelezen te worden.
» » » 8. *Djier.* B. U. *Djer.* Flus vindt men *Djear*, om 't Rijm.
» » » 11. *Boaschery'.* Beide U. *Booscherij'.* op r. 7 hebben beide U. *boaske.* In deze woorden is overal de *oa* aangenomen, waar bij toeval soms de *oo* in de vorige U. wordt gevonden.
» » » 17. *Nee*, gew. spell. Beide U. *Ne.*
» » » ibid. *Foar.* Beide U. *Foor.*
» » » 20. *Doar*, gew. spell. Beide U. *door.*
» » » 3. v. ond. T*uwtelke*, gew. spell. Beide U. *Tuijtelke.*
» 8 » 7. *Tuwzel-sin*, *Yn 't hegin.* Beide U. *In*, dat men meermalen bedorven vindt, voor *IJn. Cats*, Amst. 1712 I d. 184 a. *Een brant die eerst begint*, *wordt lichtelijk geblist.* bl. 488. 6. Een quaden sin stuijt *in 't begin. Bredero*, Amst. 1644 bl. 189. *Het kleine vonckje vijer is lichter in 't begin — Te dooven.* Zoo ver had ik geschreven, toen ik door Jr. *Æbinga van Humalda* bevestigd werd in deze verbetering, door mij in eenen verpligtenden Brief dezelfde conjectuur mede te deelen.
» » » 17. *Droave.* Beide U. *droove.* Het eerste is gew. spell.
» » » 18. *Gâlle.* Men leze hier. *gâllje*, gew. spell. Beide U. *gâlje.*

Bl.

